Lochard Noel

# Natali

Woman





Educa Vision Inc.
ISBN: 1-58432-147-4
Catalog: B157

# Dedikas

Mwen dedye *Natali*
Pou

Madanm mwen :
Elizabeth Carrenard Noel(Lili)

Ak

Pitit mwen:
Jean Sebastien,
Laurent
Gilbert

## Lòt liv Lochard Noel Pibliye:

---

*Le Pouvoir Du Savoir* (Teyat 1982 Haiti)
*Carnet d'Un Damné* (Liv Pwezi 1985 Miami)
*Chansons de Novembre* (Liv Pwezi 1986 Miami)
*Nous Voici Les Déracinés* (Pwezi 1987 Miami)
*Déchirure* Suivi *de Mélodie Pour Lili* (Pwezi 1992)
*Mannouba* (Liv Pwezi an Kreyòl, 1994 Miami)
*L'Enfer c'est la Mer* (Woman, 1996 Haiti)
*Oli, Ole* (Liv Pwezi pou timoun an Kreyòl)
*Nwèl Nan Peyi* Solèy (Istwa an Kreyòl)
*Tik Tak* (Liv Pwezi pou timoun an Kreyòl) 1998

# Chapit 1

## Nan ayewopò Mayi gate

Se tout zanmi nan katye a ki te al kondi Natali ayewopò Mayi Gate ann Ayiti. Matant Natali, Tant Nini (Melani) te la tou. Natali pra l Miyami.

Nan lari a yon pakèt lòt moun te la t ap gade, machin tout koulè, tap tap ak lòt tap pase, genyen ki kanpe pou depoze moun k ap pati.

Natali mete yon kostim tayè koulè ble, yon kosay woz, ak yon bèl talon kikit nan pye l. Li kontan nèt. Zanmi l yo, gen kèk ki kontan, gen kèk ki tris, paske yo pra l pèdi yon zanmi ki rele Natali.

Figi syèl la yon ti jan mare. Dèyè mòn yo, yon bann nyaj ki gen koulè nwa fonse, ak yon gri byen sal, ap kouri youn dèyè lòt, kòm si yo te vle di Natali y ap sonje l anpil. Paske yo tout pran kriye.

Menm yon chen ki te pou Natali ki rele Sa Ou Vle te la tou pou di Natali yon ti orevwa. Li te tonbe plenyen e jwe ak ke l nan pye Natali ki yon ti jan tris pou kite Sa Ou Vle poukont li.

Anndan ayewopò a te chaje ak moun k ap pati. Granmoun kou timoun, tifi kou ti gason. Moun tout koulè ak tout ras. Te gen yon bann bri nan. Natali kanpe byen fyè, byen drèt l ap gade, l ap tande moun k ap pale, gade machin ak tout kalite kretyen vivan k ap pase. Zanmi l yo la ansanm ak li, yo vin ba l lebra.

Nan tèt Natali yon bann lide ap fè laviwonndede. L ap panse, reflechi sou kisa li pra l fè lè li rive laba, Ozetazini. L ap reflechi sou kisa li pra l fè pou l ede fanmi l.

Natali deja gen disetan (17) tan soutèt li. Men li parèt pi gran pase sa. Ak disetan sèlman li sanble yon dam marye. E depi w wèl ou santi se yon moun ki konn sa l vle. Li byen kokèt, byen banda, li gen yon bous koulè woz ki pann sou kostim tayè bledsyèl manman l ak papa l te voye pou li sot Ozetazini.

Li kite Tant Nini anba, nan premye etaj ayewopò a, pou l monte nan dezyèm etaj al achte kèk souvni peyi Dayiti pou fanmi l yo ak zanmi.

Li monte ak Janin, Jilbèt, Kristin, Elizabèt... yo chwazi pi bèl kat ak pi bèl ti poupe...pou yo pote laba.

Anndan magazen an pentire an gri ak ble. Anpil moun vin achte souvni yo menm tou.

Touris ki vin vizite peyi a osnon ki ap retounen lakay yo, Ayisyen natif natal k ap pati osnon ki retounen lakay yo vin wè lafanmi, bwè kokoye, manje mango, benyen nan lanmè, admire bèl solèy, benyen nan kilti yo...

Natali fè yon ti kanpe pou yon ti moman. L ap reflechi sou rezon ki fè anpil moun pati, ale byen lwen lotbò dlo al chache lavi miyò...

Yon pòt vwa ayewopò a anonse pasaje yo pou al nan imigrasyon. Natali desann, nan premye etaj la pou regle fòmalite nesesè yo.

Tout fanmi ak zanmi vin bo Natali, swete l yon bon vwayaj ak anpil siksè pou li menm ak tout fanmi l...

Sou pis ayewopò a, nan vit la, nou ka wè kat avyon k ap chofe: youn ki sot Miyami, se li Natali pra l pran, youn ki sot Nouyòk, youn sot an Frans e lòt la sot nan peyi Kanada. Bò kontwa ki tou pre pòt kote pou sòti a, yon bann moun tonbe pale.

Gen youn ladan yo ki ret bò lakay Natali, l ap pati tou. Men pèsonn pa konnen sa k rive Siz, li tonbe pale fò kòm si li pèdi yon fèy.

Pèsonn pa okipe l. Bò kote gòch kontwa a yon ti bebe nan men manman l tonbe kriye. Li kriye tèlman fò, moun yo panse li gen yon pwoblèm grav. Pot avyon an louvri, Natali antre...

## Anndan avyon an

Avyon an chaje ak moun tout koulè, tout nasyonalite, tout laj... blan...nwa, jòn, wouj... Natali chita kot yon zanmi l ki pra l Miyami tou. Zanmi sa a se yon kondisip Natali. Natali koze ak li pandan l ap li "Gouverneurs de la rosée" Jacques Roumain.

Pandan tan sa a l ap ekri matant Nini yon lèt
Nan avyon an

*Vandredi 12 Septanm 1997*

*Tant Nini,*

*Si depi nan avyon an m deside ekri w yon lèt, se paske m konprann anpil tout sa w fè pou mwen. Si jodi a m kapab pran avyon pou m al lotbò dlo, se gras a ou menm. Depi m te piti, ou te pran swen mwen. Depi m te ki katkat ou te neglije pwòp zafè pa w pou te ede m ak lekòl, pou ban m bon swen, kòmsi m te sot nan pwòp zantray ou.*

*Jodi a m santi m kontan anpil, paske, non sèlman m pap fè manman m ak papa m wont, men tou m pap fè w wont non plis.*

*Lè m rive laba, m papa janm bliye bon konsèy ou te konn ban mwen. M pap janm bliye bon prensip ou te ban mwen pou m te ka reyisi nan lavi. M poko reyisi. Men m konnen m ap reyisi kanmenm. M gen anpil konfyans nan mwen ak nan Bondye.*
*Ekri m touswit, tanpri Tant Nini.*

*Pitit ou Natali*

Se vre. Se gras ak Tant Nini Natali ka rive grandi nan sajès ak respè, jiskaske l rive pati nan peyi etranje al chache lavi. Bagay yo pat toujou bon pou Tant Nini. Sitiyasyon l pat toujou enteresan. Pafwa lè manman ak papap l pa voye anyen, se Tant Nini ki fè jan l konenn pou l ede Natali, ba l manje, peye lekòl li, san l pa poze kesyon.

Tant Nini pat janm ni marye, ni gen timoun. Lè paran Natali te konfye l li, li te trè kontan, e li te santi l menm flate. Paske pitit sa a ta pra l chanje vi l. Lè sa a li te gen selman 6 mwa. Tant Nini te resevwa l kòmsi se te pwòp pitit li. Dayè li te toujou konsirede l kòm pwòp pitit li. Natali te konsidere tant li kòm manman l.

Lè gen gwo desizyon ki pou pran, Tant Nini pa janm bezwen tann otorizasyon paran.

Tant Nini se te yon ansyen enstititris ki te diplome nan lekòl Elie Dubois nan Pòtoprens. Li gen senkantsenkan. Li te bay Natali tout bon prensip li te aprann nan enstitisyon kote l te fòme a. Non sèlman pitit sa a gen dis dwèt li, aprann kouman yo kondwi yon kay ak tout moun ladan l, men tou tèt li byen fèt. Se yon moun ki byen fèt, ki byen bati. Li gen anpil mayi nan dyakout li. Li konn kouman pou l konpòte l nan sosyete. Li gen anpil rèv. Li toujou di lè l gran l ap fè efò pou l ede manman l ak papa l, Tant Nini ak lòt fanmi l yo. Nan yon moman kote jenès la yon ti jan pagen twòp moun ak bon prensip pou yo swiv, Natali menm konn sa l vle.

Sa pa vle di li pap viv ak mòd tan pa li, men

gras ak Tant Nini li te rive triye, retire sa k bon nan panyen kenèp lavi a. Paske tout epòk, tout tan vin ak prensip, lide, mòd ak konsepsyon pa li. Sa k pi enpòtan se kouman w ap fè pou triye sa ka p menmen w nan bon chemen.Tant Nini te ede l nan sans sa a.

Pou manman ak papa Natali, yo te oblije al lotbo dlo, nan move kondisyon. Yo te pran kanntè ak de pi gran timoun yo: Pwofèt ak Silvi. Pwofèt deja gen 27 tan (vennsetan) e Silvi ki gen 25 (vennsenk). Lè fanmi Natali te rive nan Miyami pou premye fwa nan bato a, lavi a pat bon pou yo ditou.Yo te sibi tout kalite imilyasyon, plis move moman. Chans pou yo, yo te rive byen. Reken pat manje yo. Men li te yon ti kras difisil pou yo pou yo adapte yo nan peyi a. Pwoblèm lang, kilti te anpeche yo evolye komsadwa pandan yon ti tan. Men yo te rive pase move moman sa yo san twòp tèt fè mal.

Kounye a yo tabli yo aletranje, yo achte kay... Manman Natali gen yon bèl magazen rad, twal ak lòt machandiz. Papa Natali gen pwòp taksi pa l, l ap travay. Frè ak sè Natatli yo gentan fè "High School" ak kolèj yo. Chak gen yon metye: Pwofèt aprann syans òdinatè, Silvi aprann enfimyè. Yo tout ap degaje yo tankou Mèt Janjak.

Pandan Natali te lekòl, se pat tout kondisip li yo ki te rive lwen. Genyen ki kite depi nan sètifika, sizyèm osnon kantriyèm segondè. Kèk ladan yo se pat fòt yo. Genyen se akoz  lavi di, move baf y ap pran, yo oblije lage sa nan mitan chemen. Men gen ladan yo, malgre kondisyon fyèl bèf, move moman,

tribilasyon, kenbe la, rèd, san flechi, san yo pa swiv movèz enfliyans.

Anndan avyon an, Natali ap reflechi, panse kouman lavi l te ye lè l te piti. Lè premye janvye, leswa bò lanmè, li konn al gade, ak matant li Nini, lè maren yo bò Lanmè Frape ki ap peche pwason, lanbi, krab, zetwal lanmè... pa lòtbò, li sonje vwa yon gwoup moun ki sou ti vwalye k ap kouri sou lanmè...k ap chante:

Lanmè a ble
Ann al danse
Lanmè a bèl
Limen chandèl
Pou nou wè klè
Chante byen fò
Anba lalin
Chante lespwa
Pitit Bondye
Lalin nan bèl
Annou ale
Danse banda
Annou chante
Annou danse
Lanmè a ble
Lanmè a bèl...
El…èl…èl…èl…

Eko vwa yo konn rive byen lwen. Tout moun sa yo vin nan tèt Natali. Li sonje tou lè, nan lakou

lekòl la, nan Pòtòprens, ann Ayiti, li konn fè wonn ak timoun yo:

"Manman m se koutiryèz
Papa m se kòdonye
Si m chire l
L a ban m lòt la..."

Li sonje tout zanmi l yo: Mirta ki te trè mens e ki te renmen chante bèl ti chante nan rekreyasyon. Li te gen bèl vwa. Li te gen bèl cheve tou. Yo konn penyen gwo très, bèl ti ne, bèl ti barèt, bèl ti soulye, bèl ti chosèt...

Li sonje Berta. Li te gen bèl je lalin, cheve nwa ki te tonbe sou do l. Yon bèl ti marabou ki te deja gen talan pou fè teyat. Deja, lè l te gen uitan sèlman, li te konn reyini, pandan vakans twamwa, tout timoun nan katye a, fè teyat, prepare yo, monte bèl pyès, prepare bèl chante, envite tout granmoun nan katye a, vin gade, swiv bèl bagay timoun ap fè nan katye a. A aaa! se te epòk!...

Timoun kou granmoun te konn asiste. Epi yo konn sòti byen satisfè, byen kontan...

-Reveye w Natali! Yon ti dam ki rele Gatina, ki te chita kote l nan avyon an di l.

-Wi, wi, kisa ? li reponn.

-Reveye w, yo sèvi manje deja, men pa w (li lonje dwèt li montre l ti tab ki dèyè chèz ki devann lan.)

-Mèsi, mèsi anpil, Natali reponn.

Tout moun nan avyon an te deja fin manje. Se Natali sèlman ki te rete. Ki t ap dòmi nan fon somèy. Li t ap reve tou.

Natali byen grangou.

-Sa k te pase? Gatina mande Natali.-Aaaa! m a gentan di w.

-Dakò, m ap tann ou, Gatina reponn li.

Avyon an ateri.

# Chapit 2

## Nan ayewopò Miyami

Tout fanmi Natali te vin rankontre l nan ayewopò Miyami: papa l, Jozèf, manman l, Ivèt, sè l, Silvi, frè l, Pwofèt ak kèk zanmi, fanmi ak vwazen. Ayewopò a chaje ak moun k ap vwayaje nan tout peyi. Deyò a gen anpil machin k ap ale vini.

Natali ponko ka soti. Li nan imigrasyon k ap gade papye l yo.

Se pwemye fwa Natali ap kite Ayiti, yon peyi li pòte nan nanm li, nan kè li. Li kanpe, l ap gade, kòm si li te nan yon rèv. Li sanble li pa rekonèt ni manman l, ni papa l. Lè yo te pati li te piti. Li te wè yo yon sèl fwa. Se te yon vennkat desanm. Li te gen senkan.Yo te pote anpil kado pou li. Yon pakèt jwèt. Anpil pope. Li te kontan jou sa a. Depi lè a, li pa t janm wè yo ankò. Li te resevwa foto sèlman. Nan lekòl kay mè yo, kote l te ye a, ann Ayiti, lè lòt timoun ap pale de manman ak papa yo, li pa t janm reponn li menm. Li pa t janm pale.

Men nan kè l, li te gen Tant Nini ki t ap toujou ap pale ak li.

Tant Nini te kouwè yon manman pou li. Men yon jou, li te toujou kwè li t ap reyini ak manman l, ansanm ak papa l. (Sa pa vle di li pa renmen Tant Nini ak tout nanm li, ak tout zantray li). Natali vini ak kat gwo valiz sot Ayiti, kat valiz boure ak kado, rad, liv, ak lòt bagay ankò. Yo lou nan men l.

L ap suiv yon foul moun ki kanpe k ap gade, k ap mache nan ayewopò a. Sa k ap kouri, sa k ap mache, sa k ap suiv ekran televizyon pou yo wè kilè avyon pa yo ap antre.

Pami yo gen yon mesye ki gen yon gwo bouke flè dèyè do l, l ap tann madanm li ki ponko janm vini...

Gen ti moun tou k ap kriye, granmoun k ap monte desann.

Papa Natali, manman l ak tout lòt fanmi l yo, zanmi l, kanpe.

Li sòti. Yo wè l anfendkont:

-Natali!

-Wi papa!

L al bo tout moun.

-M kontan wè nou, Natali di yo.

-Depi plis pase twazèdtan n ap tann ou. S ak te pase, papa Natali mande papa l?

-Imigrasyon te kenbe m, t ap poze m yon pakèt kesyon. M pa konn poukisa. Anpil moun pase devan m. Yo kite m. Y ale.

-Se konsa sa pase anpil fwa. Paske yo te panse w ap

vin isit ak fo papye. Men, gras-a- Dye, mwen menm ak manman w travay anpil pou voye chache w ak bon papye, ak rezidans. Nan bon kondisyon. Nou pase tèlman mizè, nou pata renmen ou sibi menm tribilasyon ak nou.

-Antouka, ann ale, n a gentan pale lakay, maman Natali, Ivèt, di yo.

-Wi, n a gentan pale, papa l reponn.

Yo mete tout zafè Natali nan machin fanmi an. Yon gwo bis Caravan, yo te achte tout nèf, li gen ennan (1 nan) sèlman. Yo anbake tout sa Natali pote ladan l.

## Sou wout la

Sou wout la, "eksprès we a", yo pa t sispann pale antre -yo. Natali mande papa l fè yon ti desann èkondisyone machin nan pou li, li santi l yon ti jan frèt.

Wout la yon tikras glise. Yon ti lapli fennen ap tonbe. Kawotchou bis la ap jwe yon ti mizik ki fè yon ti bri ki met kontantman nan zorèy yo :twi!twi!twi!twi!

Natali ap gade vil Miyami ki klere ak bèl limyè (Li deja gentan 8 tè diswa).

Pi lwen, bò zòn Miyami Bich konsa, Natali wè bèl kay, bèl bilding byen kanpe. Byen klere anba yon syèl ki yon ti jan gri fonse. Lapli a ponko fin tonbe.

Sou wout la Natali ap panse, kalkile kisa k ap tann li nan Miyami. Kisa l vin fè bò isit. Poukisa l pa t rete lakay li?

Se yon seri de kesyon konsa ki vin marande nan tèt li e ki ponko jwenn repons. Sa ap pran yon ti tan. Se vre.

-Nou prèske rive, papa, Natali mande?
-Wi, nan kèk minit konsa, papa l reponn.
-Nou prèske rive, maman l reponn.

Anvan w bat je w, yo antre nan yon "bèlantre" ki fèt ak pye palmis, fèy kokoye, bèl flè, boul dore, bèl limyè tout koulè, anndan kay la, ki nan mitan yon lakou ki prèske menm gwosè ak yon teren foutbòl. Anndan yon espas nan lakou an, yon douzenn moun konsa chita ap tann Natali vini. Y ap tande mizik, danse, bay lodyans, manje...Yo estasyone machin nan deyò a. Natali desann. Li antre.

# Chapit 3

## Pwemye sware

Tout moun yo pran chante:
Annou chante
Pou Natali
Ann di pwezi
Pou Natali
Natali se yon zetwal
Nan mitan syèl la
K ape klere
Natali se yon boul lò
Nan kè nou k ap danse
Annou chante
Pou Natali
Ann bat bravo
Pou Natali
Bon vini Natali
Bon vini
Natali
Nou kontan

Wè w
Nou ba w kle vil la "

Yon ti dyaz grennsiwèl, fanmi Natali te fè vini tout esprè, ap anime rankont la.

Moun sòti nan lòt zònn vin amize yo nan ti fèt sa a. Tout timoun nan katye a la, granmoun yo tou la. Anpil bwason. Tout sa se pou resevwa Natali. Yon gwoup timoun ki konn fè teyat nan katye a, salye madmwazèl la ak powèm, chante, dans ak lòt ankò. Natali chita ap gade, ap swiv. L ap ri detanzantan.

Vrèman, Natali se yon bèl tifi, ak disetan sèlman, li sanble yon grandam deja. Li gen tay mwayèn, pa twò gwo, bèl cheve byen nwa, byen long. Li byen kokèt. Li byen entelijan, li sanble pre deja pou l afwonte lavi a. Bokse ak li. Li gen anpil detèminasyon.

Yon ti tan pase, mizik la fè yon ti sispann, Natali di mèsi, salye tout moun ak anpil respè ak elegans. Fanmi l a l prezante l bay envite yo, vwazin ak vwazen. Jenn aktè yo. Li koumanse bay kèk nouvèl sou peyi Dayiti. Sou sitiyasyon an. Li koumanse reponn kesyon yo poze l. Li poze yo kesyon tou sou kijan lavi bò isit la ye.

Natali depoze sak a men li sou yon kanape nan salon an. Epi li chita. Anfen, l ap repoze l yon ti kras. Anvan l manje. Kounye a, Natali al sou tab la ak lòt moun yo. L al manje. Jozèf, papa l, fè yon ti lapriyè pou yo koumanse manje.

-Mèsi Bondye pou repa ou ba nou pou nouri kò nou, pandan pawòl ou ap fòtifye lespri nou.
"Amen", tout moun reponn.

Natali byen manje yon plat salad ak bon pikliz ladan l, tranch zaboka, pwason fri ak diri ak pwa, yon bèl grenn bannann. Enpi li bwè yon bèl vè ji papay ak lèt. Li te vrèman grangou. Ti manje yo te ba li nan avyon an depi vè dezè a, gentan fin fonn nan vant li.

Natali pre pou l al fè yon ti repoze l kounye a. Men se pa vre, li ponko ka al dòmi kounye a. Li tèlman gen bagay pou l di. Istwa pou l rakonte papa l, manman l ak frè l, sè l, li ponko ka al dòmi.

Li fè deja onzè karantsenk diswa (11zè 45). Envite yo deja ale. Kounye a fanmi Natali sèl ak li nan gran salon an ki pentire an ble e blan pou sikonstans lan. Kay la gen sèt chanm akouche, ak twa twalèt ak yon bèl lòt chanm pou vizitè. Yo rele li "Florida Room" nan lang angle. Deyò a, tou pre lakou a, gen yon gwo pisin byen ble.

Lakou a sanble yon gwo teren foutbòl ( jan nou te di anvan an) men yo prefere fè jaden pito nan yon bon pati ladann. Yo plante mango, pwa, kokoye, lam veritab, kann, bannann, zaboka, melon, patat, tomat, ak yon pakèt lòt bagay ankò.

Yo mennen Natali vizite lakou a ki byen klere ak yon gwo limyè kouwè sa ki nan estad yo. Sa a limenm, li gen plizyè koulè.

Yo tout chita ansanm: manman Natali, papa l, frè l ak sè l. Madan Jan, dam k ap ede yo nan kay la, gentan al dòmi. Depi twa jou li pa repoze l, l ap prepare moman sa a pou resevwa Natali.

Frè ak sè Natali yo gentan fin lekòl, yo gen yon pwofesyon, y ap travay. Yo deja antre nan sistèm nan, kòm yo di nan peyi Etazini.

Madan Jan limenm, ki yon "fanmi" pou yo, sòti bò Zoranje, zòn Jakmèl, AYiti. Li gen dizan ak yo. Yo sèvi kou paraa.

Natali koumanse pou l di:

-Wi, kouman nou te fè mezanmi, kouman sa te pase?

-Wi, kouman sa te pase, nou pa konnen kibò ak kijan li te koumanse. Vi nou tèlman sanble yon rèv, yon kont Bouki ak Malis, nou pa konnen. Vrèman nou pa konnen.

-Tant Nini di m nou te oblije pati ak toulède pi gran timoun yo?

-Wi, se vre, Jozèf reponn. Se vre, nou te oblije pati, maman w ak mwen plis Silvi ak Pwofèt, paske ou te fenk fèt. Ou te gen twa mwa sèlman. Mwen menm ak manman w te di nou pat kapab pote gwo chay sa a sou do nou, ale ak ou nan mitan gwo lanmè sa a.

Tant Nini te byen kontan resevwa w, adopte w tankou pitit li. Nou pati ak lòt yo. Nou te di sa l -fè -l-fè.

-E poutan li pat fè anyen ?

-Anpil bagay te fèt, Jozèf reponn.

-Kisa, Natali reponn?

-Anpil bagay Ivèt, manman l reponn.

-Kisa, Natali ensiste?
-Ou pata renmen tande, Jozèf di.
-Wi, wi, wi, di mwen, Natali ensiste.
-Tant Nini te di w nou te vin nan bato, papa l mande l ?
-Wi, li toujou di m sa.
-M panse l te bo w manti Jozèf di li?
Non, li te toujou di m laverite, Natali reponn.
-Wi, di mwen?
-Wi, se te yon jou samdi, kouzen m Iv te gen yon bato li te fenk achte pou l fè trajè Naso -Miyami- Ayiti. Li te wè sitiyasyon nou grav, m te pèdi travay mwen, epi sèl ti kay nou te genyen an te pran dife. Li te ban nou yon woulib pou n al Miyami…
-Wi, di mwen kijan dife a te fè pran, Natali mande papa li?
-Fè manman w eksplike w, papa Natali di li.
-Wi cheri, manman l ajoute, ou te gen sèlman de mwa ak yon jou sou tèt ou. Papa w te fenk pèdi travay li te genyen kay Madsen kòm sipèvizè. E mwen menm, m te pèdi tout machandiz m te genyen nan kay la. M te konn vann kenkay: asyèt, kiyè, fouchèt, rad, soulye, chosèt, chemizèt... dife a te ravaje tout. Boule tout.
-Bagay la te di papa! Natali reponn. Kouman kay la te ye, Natali mande manman l?
-Yon sèl ti chanm akouche ak yon salon, plis yon kizin ak yon sèl twalèt.
-Kouman n te fè, Natali mande l?
-Nou te rive òganize nou. Nou pa t gen lòt chwa. Fò nou te viv. Nou te reziyen nou ak sa nou te genyen.

-Wi, manman, pale m de dife a, Natali mande manman l?

-Li te vè midi konsa. Papa w te fenk sot nan travay pou l vin manje ak nou a midi. Pwofèt te piti, Silvia tou. Ou menm ou te yon ti bebe nan bèso.

M t ap prepare manje nan kizin nan, lè m tande papa w rele "anmwe dife!" Lè m rive, m wè kay la byen wouj. Menm lè a nou pran w ki te tou blanch ap kriye. Nou sòti ak ou rapidman. Nou te gen anpil chans.Ou pat gen anyen.

Pwofèt ak Silvi t ap jwe nan lakou a ak lòt timoun vwazin yo. Yo te tonbe rele tou. Papa w sòti al rele ponpye. Lè yo vini li te deja twò ta. Tout bagay gentan boule. Men, erezman, nou te gentan sove w. Nou te gen anpil chans. Jiskaprezan.

-Erezman, Natali reponn.

-Erezman gen Bondye, Pwofèt reponn

-Sevre, Natali di. Epi, sa k te pase?

-Enben, nou te oblije al fè ladesant kay sè m Melani (Tant Nini), sè mwen, ki te byen kontan resevwa nou.

Nou menm, nou pa gen anyen pou nou repwoche Tant Nini. Nou pa konn kisa pou nou ta ba li pou n remèt li tout sa li te fè pou nou.

Nou te ret lakay li pandan yon mwa konsa. Li ba nou bwè, li ba nou manje. Nou pat peye senkòb. Yon ti tan te pase, Iv, kouzen papa w, te bannou yon woulib mennen nou bò isit.

-Kouman sa te pase, Natali mande?

-Vwayaj la te di anpil, Jozèf reponn. Nou te pase pliske yon mwa sou lanmè. Sa k te pi rèd ankò, se de

lòt frè w ak sè w yo ki te malad sou lanmè a. ( l ap gade Pwofèt ak Silvia l ap ri.) Yo tout vin gran kounye a. Wi, se akòz de yo, vwayaj la te pi difisil.Te gen yon moman ki te rive, nou te panse nou t ap mouri, neye nou tout nan fon lanmè a. Nou te pèdi tout dlo nan kò nou, nou te "dezidrate". Nou te gen vomisman ak gwo lafyèv. Se gras a kèk senp grann nou, grann Oza te montre nou anvan l te mouri, ak bon lapriyè tou, ki fè nou te sove. (Pandan y ap pale konsa, gen klòch legliz pi wo a k ap sonnen dezè dimaten. Bri klòch la fè kè nannwit la bat yon ti kras pi fò). Natali ap panse, ap sonje lè l te Ayiti, li te konn tande menm son sa a nan legliz katedral nan Pòtoprens. Nan fon nannwit.
Men son klòch katedral la te toujou tris, mèg, sèk, se kòm si li te pè pou l pat fann ande, pou l pat janm sonnen ankò.

Natali vwayaje jis nan Pòtoprens, kote l te fèt la. Li sonje leswa, chen te konn jape byen fò, kouri dèyè "Santinèl Vijilan yo". Pwotestan yo ki konn mache byen ta nannwit al anonse kote y ap fè sèvis priyè pou levanjil yo ka ale:

M sonje yo konn di:

“Leve leve
Jezi di konsa
Li lè pou n al priye…”

Li te sonje youn nan Santinel Vijilan yo te rele frè Simon. Frè Simon te konn kase wòch pou l vann lajounen ak moun k ap bati kay. Se sa l te konn fè pou l viv. Lèzaprèmidi l al legliz, e nannwit l al fè Santinel Vijilan.

Pandan papa l ak manman l ap pale, Natali ap gade yo, admire yo.

Li pat janm konn youn ladan yo toutbon vre. Ni papa l, ni manman l, ni frè l, ni sè l. Li te twò piti pou sa. Li te yon ti bebe. Kèk mwa sèlman.

L ap gade tout moun nan je. L ap eseye konpare yo ak foto yo te konn voye ba li yo. Men li pa rive fè koneksyon yo vrèman. Li pat gen okenn souvni de yo.

L ap vwayaje. Sonje Tant Nini ki te konn fè tout bagay pou li. Tant Nini se te yon manman pou li. Yon zanmi tou. Paske lè li te konn gen ti pwoblèm pèsonèl se Tant Nini ki te konn ba l konsèy.

Yon silans plonje sou kay la. Pèsòn padi anyen. Se kòmsi tout moun t ap medite sou sa k te pase. Sa k pase deja pase. Pagen anyen ou ka fè kont sa.

Men sa k pi enpòtan, se travay pou travay pou yon demen miyò. Ou pa ka fè anyen non plis kont orijin ou, osnon kote w sòti-a. Men ou ka travay anpil pou chanje kondisyon povrete ak move jou. Sitou pa janm bliye kote w sòti. Pa janm bliye peyi w. Pa janm bliye zanzèt ou ak fanmi w. Se sa k pou fè w yon moun demen. Ou ka chanje kondisyon povrete ak lavi di, si w

gen kouray pou lite san w pa pile pèsonn. San w pa denonse pèsonn. San w pa bay manti sou pèsonn. San w pa trayi pèsonn. San w pa fè touye pèsonn pou yon avantaj, osnon yon pozisyon sosyal osnon yon alyemye.

Tout bagay sa yo ap anboulatcha nan lespri Natali, ki yon lòt fwa ankò, deside travay byen di pou amelyore kondisyon l ak kondisyon fanmi l.

Klòch la kontinye ap sonnen. Yon bann krapo tonbe chante deyò a, nan zèb yo, nan lakou a. Yon bann zwazo tou tonbe chante. Youn se yon kolibri. Natali tonbe chante ak li:

Kolibri
Kolibri
M fenk vini
Kisa w di
Nan ti melodi
Ou fenk chante
Pou mwen an
Kolibri
Kisa w vle di
Lè w kouri vini
Vin poze sou zèl lavi
kisa w vle di ti kolibri

Tout moun ret bouch fèmen. Yon ti tan konsa, manman l mande l kouman l te debouye l ann Ayiti pandan tout tan sa yo?

-Mwen menm, lavi pat toujou fasil lè m te ann Ayiti.

Menm si Tant Nini te toujou fè tout efò l pou l ban m sa m bezwen, mwen te toujou kwè Ayiti se yon peyi difisil, e pou yon moun evolye vre, etidye, sitou lè zafè lafanmi pa twò bon, fò ou pati al lòtbò dlo.

-Vrèman papal mande l ?

-Wi.

-Men ou te twò piti pou te konprann sa, maman l reponn.

-Non, m pap pale de lè m te gen ni senkan, ni sizan, men lè m te gentan gen trèzan konsa, lè m te gentan yon demwazèl fòme, kote Tant Nini te rele m pou l pale m de lavi, bagay enpòtan m te dwe konnen pou m pat pran nan vye pyèj, ni nan vye manti wòwòt

-Se vre, Silvia, gran sè l mande l ?

-Wi. Se vre. Sa a, Tant Nini bon ladan l anpil.

-Kouman, ou pat gen yon ti zanmi, yon ti... Silvia mande l?

-Kòmsi… yon ti mennaj ou vle di ?

-Wi

-Pa vrèman.

-Sa w vle di? Papa l reponn li

-M vle di se te yon ti jwèt timoun. Yon ti jwèt kenbe men.

-Sa w te vle menm? manman l mande? ( ak yon tikras iwoni)

-Anyen, Natali reponn, ( ak yon vwa ki gen yon ti jennman ladan l.)

Jozèf tonbe ap bay kout tèt sou kanape a ki nan Florida Room nan.

Li tèlman te konn bay kout volan nan tout lari Miyami, jan yo renmen di l la, li fin pa fatige nèt. Lè sa a, madanm li, Ivèt, te konn al vann nan Ti Mache, twa fwa pa semenn.

Lè sa a yo te rete nan yon ti bout kay yo te lwe pou sansenkant (150) dola pa mwa. Pat menm gen douch nan kay sa a. Yo kat la, Ivèt, Jozèf ak de lòt timoun yo, te oblije al benyen nan mitan lakou a, nan kivèt. Se te yon ti kras etranj pou yo, nan yon peyi etranje. Men yo pat pèdi lespwa. Yo te kenbe la ak anpil kouray, ak anpil lafwa, ak anpil konfyans.

Kounye a Jozèf gen yon douzenn taksi ki rele l chè-mèt-chè-mètrès. Li gen bonkou moun k ap travay ak li. Men, li oblije, malgre sa, leve chak maten depi katrè pou l al travay, al chache lavi.

Men toutan Ivèt, madanm li, ap pale ak li pou l pran ti repo. Men li pa tande twòp twòp. Li gen anpil sousi pou fanmi an.

Klòch menm legliz la kontinye ap sonnen katrè- di- maten. Tout moun al dòmi.

# Chapit 4

## Pwemye jounen Natali nan Miyami

Se yon bèl samdi maten pou tout moun. Madan Jan yon ti jan fatige nan prepare fèt yè a pou resevwa Natali. Li leve vin manje bò tab la ak tout moun.

Se yon tradisyon yo te preske pèdi: Manje ansanm sou menm tab. Paske se pa tout tan yo gen mwayen ak chans pou yo chita manje ansanm sou tab. Trè souvan, youn pral travay, lòt la ponko rantre, sa a menm fenk kite travay, li nan wout. L ap vini. Se konsa peyi a ye. Se pa tout fanmi ki toujou gen chans reyini ansanm pou yo manje sou menm tab.

Tout moun byen manje ansanm. Yo di Natali mèsi.

Silvi ak Pwofèt te pran konje jodi a.Yo pa travay pou yo ka fete ak Natali. Silvi, sè li, di li, li pra l montre l kouman yo pran otobis pou l ka al lekòl. Paske li ponko konn kondui, epi li pa gen lisans pou l kondui machin non plis nan peyi Etazini.

# Nan Bay Side, samdi swa

Samdi swa nevè. Natali ak tout fanmi l yo ale vizite Bay Side, yon bèl sant rekreyatif ki bò lanmè, kote ki gen bèl magazen, bèl restoran ak lòt... kote sa a, ou ka pran bato ki mennen ou lòt zòn nan Florida, Naso, Bahamas elatriye...

Men Natali ak fanmi li te deside rete la a, nan " Bay Side la", gade, admire bèl mèvèy sa a, ki fè l tonbe reve, panse peyi l. Li kwè gen anpil bagay konsa ki ta ka fèt tou nan peyi l, Ayiti.

Sou lanmè a, anlè tèt yon bato, yon gwo pòtvwa ap jwe yon mizik vivan ki antre nan mwèl. Se yon mizik Koupe Klouwe. Li pat kwè yo te konn jwe mizik konsa nan peyi isit.

" lapli tonbe souvan
solèy leve toulejou
mwen leve maten an
mwen wè jaden kè m fleri
mwen fòme yon joli boukè
"Des plus jolies fleurs du jardin..."

Chante sa a monte jis anndan kè Natali ki fenk rive nan peyi a. Yon peyi li ponko konprann ditou. Kisa ka p tann li? li ponko konnen. Eske demen pra l miyo? Li pa konnen.

Yo fè yon deplase, koumanse flannen, al gade bèl magazen.

Bap! Li tonbe sou yon ansyen zanmi l ki rele Nikòl, ki te lekòl ansanm ak li kay mè Lali yo, Nikòl te pati depi twazan konsa. Fanmi l te voye chache l.
-Nikòl! Natali rele!
-Natali, Nikòl reponn
-Qu'est-ce que tu fais ici?
-Je suis arrivée depuis hier soir
-Vraiment?
-Bien sûr.
-Tu aurais pu me l'annoncer.
-Je n'avais pas tes coordonnées
-Ton papa les a.
-Ah tu connais mon papa?
-Oui
-Comment?
-Avant de quitter Haïti, j'avais pris les coordonnées de ton papa entre les mains de Tante Nini. Et, arrivée la-bas, j'ai donné les miennes à ton papa.
-Ah oui, je ne le savais pas. De toute façon, Tante Nini ne m'a jamais parlé de toi.
-Di m non pitit, sa w fè, Nikòl mande Natali ?
-Jan w wè a pitit. Anyen, mwen vin nan peyi a tou.
-Kouman w kite Ayiti, Nikòl mande l?
-Ou konnen, peyi a la. E ou menm, kisa w fè?
-M al lekòl.
-Ki klas w ap fè kounye a?
-M nan pwemye ane kolèj kounye a.
-Vrèman?
-Wi. Lè m te vini, yo te ban m kredi pou klas m te fè ann Ayiti yo. M pat fè anpil tan nan segondè.

-Kouman etid yo ye bò isit, yo difisil?
-Pa vrèman. Aa machè, si yon moun etidye nòmalman, m pa wè rezon pou pa mare yo!
-Se sa manman! (ak anpil iwoni)
-Kouman, sa  w ap fè ak lekòl la?
-M pra l enskri lendi maten byen bonè.
-Pa gen pwobèm machè. Lendi m ap vin chache w byen bonè.
-Sè m te di m li pra l ak mwen.
-Machè, di sè w la m ap vin chache w pito. M pa gen pwoblèm ak ou ditou.
- Ok! m ap di l sa. M ap tann ou bonè bonè
-Tande Natali, ou poko renmen?
- M te gen yon zanmi, men sa pat mache. Sa pat rive twò lwen. Nou te kite sa.
-Kisa w vle di, s ak te pase?
-Msye , o komansman te boule trè byen ak mwen. Men apre li te vin koumanse chanje ak mwen.
-Kouman, kisa l te fè?
-Misye te koumanse ap bay manti. Depi w wè yon moun koumanse ap bay manti, manke pawòl, anvan w rive twò lwen ak li, ba l yon bwa long kenbe. Byenke m toujou renmen l. Li te bon ak mwen anpil. Se te tout rezon lavi m.
-Ki manti li te ba w konsa?
-Li te gentan gen lòt mennaj sou mwen.
- Otanksa?
-Men wi.
-Ou pat gentan rive twò lwen ak li?

-Erezman pitit, ak move tan sa a. Enpi, Tant Nini te byen prepare m tou.
-Se vre, Nikòl reponn, m ale wi, Natali.
-Babay, Natali reponn li.
Nikòl al salye tout fanmi Natali yo.
Yo separe. Nikòl al monte machin li te gare deyò a.

# Chapit 5

## Lendi maten, Nikòl vin chache Natali

Uitè edmi di maten. Lendi. Nikòl pran lari. Li yon ti kras pi gran pase Natali. Nikòl deja gen dizwitan. Natali gen disèt sèlman. Nikòl abiye an wòz. Enpi soulye talon wo, koulè krèm. Cheve l bat li sou do l. Li gen bèl wotè. Li pòte yon valiz koulè krèm tou. Nikòl abiye preske menm jan ak Natali. Papa Nikòl achte yon machin pou li. Se yon mak Toyota.

Nikòl desann pou l al chache Natali ki te deja pre ap tann li devan pòt la.

Yo pat pran anpil tan pou yo rive nan lekòl la. Se yon gwo lekòl ki fenk bati. Anndan an byen laj. Li kenbe plizyè milye moun. Atè a pave ak mozayik koulè mawon ak blan.

Nan kwen yo, nan kat pwen kadino lekòl la, gen ban ki fèt ak mozayik tout koulè. Sou yo gen elèv ki chita k ap pale antre yo. Genyen k ap mache, genyen k ap kouri.

Yon pòt vwa koumanse ap bay anons jounen an. Yo fin chante Im nasyonal ameriken an deja.

Pi lwen, anba yon ti kay byen fèt, byen banda, yon okès ap antrene yon mach pou l al jwe mwa pwochen nan yon fèt yo pra l òganize pou prezidan ameriken k ap vin vizite lekòl la.

Natali kanpe l ap gade, l ap vwayaje jis lakay li, nan peyi l, Ayiti. Kote lè gen parad, tout timoun, tout granmoun pran lari, mache opa, ap chante avèk gwo fanfa.

Li sonje sa jiskaprezan, li te gen sizan sèlman lè li te fenk wè mèvèy sa a.

Chak fwa te gen parad sa yo, jenn liseyen yo te konn mache opa nan kòdonè:

"...Demain la gloire d' Haiti …
Toujours en avant nous irons
La tête altière et haut les fronts..."

Tout sa, ap anboulatcha nan lespri l...
Li kite tout sa dèyè...
Men li pòte yo nan kè l ak nan lespri l.

Anndan direksyon an gen anpil moun k ap tann sèvis. Sou kontwa a, gen de aparèy telefòn. Youn vid, lòt la okipe. Yon manman elèv, yon dam ayisyèn ki abiye ak yon pantalon abako, yon chemiz kaki jòn, yon tenis ble e blan, ap pale kreyòl ak moun lakay li.

A gòch, nan fon biwo a, gen yon douzèn òdinatè dènye modèl ki limen. Kat ladan yo gen sekretè ka p travay sou yo. Uit pagen pèsòn. Men yo ret limen kanmenm. Men y ap flache yon mesaj ann anglè ki vle di an kreyòl:

"Lekòl se lavi
Vin lekòl
Lekòl se demen
Vin lekòl
Lekòl se lavi…"

Natali kontinye ap tann. Sekretè a, yon bèl dam panyòl, cheve long, byen mens, sousi kontre, bèl wotè, rele Natali pou l di l konsa konseye pedagojik, ki yon ayisyen, ki okipe zafè ede elèv ki sot nan peyi etranje yo, pre pou l wè l. Li rele monsye Senklè.
Mesye Senklè se yon ayisyen ki gen kèk tan l ap viv nan peyi isi.

Li gen tay mwayèn. Pa twò gwo, pa twò mens. Li pòt linèt. Li trè senpatik, e li toujou fè anpil efò pou l ede tout moun ki vin kote l.

Li mete yon kostim kwaze koulè gri. Tèt li byen fèt, koupe byen kout. Bab li byen fèt. Li gen yon figi ki byen klere ak de zye lalin.
Li pa mache ni twò vit, ni twò dousman. Men lè w wèl, ou wè sa l ap fè se li l ap okipe.

Mesye Senklè pale uit lang. Li pale kat ladan yo kouramman. Li ekri yo tou. Se kreyòl, franse, angle ak panyòl. Lòt kat yo li degaje l trè byen ladan yo. Se alman, italyen, pòtigè ak ris. Sa ede l anpil pou l avanse nan lavi a. Sitou nan peyi isit. Konesans nan limenm pa yon richès. Men si w byen itilize l e sèvi ak li kom-sa-dwatèt, ou ka louvri anpil pòt. Gen moun ki rive mande poukisa msye pa chache yon lòt travay. Men msye pi kontan met konesans li nan sèvis elèv. Ki

espwa tout peyi. Pou sa ki konnen, msye fè yon bon chwa.Gen moun konsa…ki pa wè tèt yo sèlman.

Konesans nan limenm pa yon richès, men ou ka itilize l pou jwenn richès. Sitou lè w pat sòti nan yon fanmi rich ekonomikman, aprann lang ak tout lòt konesans yo, se yon bagay enteresan e enpòtan.

Direktris lekòl la fenk pase. Se madam Brown, yon amerikenn nwa ki renmen travay li anpil. Li renmen ede elèv etranje yo anpil tou.

Sekretè a rele Natali ak Nikòl. Li envite yo antre. Mesye Senklè di li pre pou l resevwa yo.

*-Bonjour mesdemoiselles.*

*-Bonjour monsieur*

*-Comment ça va?*

*-Ça va bien merci.*

*-Comment vous appelez-vous?*

*-Moi, je m'appelle Natalie*

*-Moi, je m'appelle Nicole*

*-Que puis-je faire pour vous, mes chères mesdemoiselles?*

*-Voilà. Moi, je viens d'Haiti*. Mwen bezwen kontinye lekòl mwen.

-Nan ki klas ou te ye ann Ayiti?

-M te pase pou reto. Men m te oblije pati. Se pa fòt mwen.

-Kouman? Ou pa bezwen di sa machè. Anpil moun pati. Kite peyi yo al chache lavi lòt kote. Ou pa bezwen santi w koupab de anyen machè.

-Non, m pa di sa.

-Kote pyès ou yo?
-Men yo (Natali ouvè valiz li. Li pran yon gwo anvlòp jòn ki te boure ak tout pyès li te sot Ayiti yo. Li remèt mesye Senklè yo.)

Mesye Senklè ap gade yo, egzamine yo ak anpil atansyon. Li ouvè yon gwo liv ki gen ekivalans, nivo etid ak diplòm tout peyi.

Pandanstan, Natali ak Nikòl ap flannen je yo sou biwo ak sou mi ofis mesye Senklè a. Sou tab la gen yon mòn liv: Albert Camus, Jean paul Sartre, Jacques Prévert, Victor Hugo, Maya Angelou, Langson Hughes, Martin L. king Jr., Phillis Wheatley, Toussaint Louverture, Karl Marx, Jacques Roumain, Jacques S. Alexis... René Depestre...Ak yon bann lòt dokiman ekri youn anpile sou lòt sou tab la. Sou biwo li gen yon òdinatè denye modèl branche sou entènèt.

Sou mi an, yon bann diplòm plake ak diferan foto: Jean J. Dessalines, Alexandre Pétion, Toussaint Louverture, Martin L. King Jr., James Forten, Jean Baptiste Pointe de Sable, Benjamen Franklin...Ak drapo diferan peyi sou latè. Espesyalman drapo peyi Dayiti, ak drapo Etazini. Anba pòtre Martin L. King nan, gen panse sa a ki enskri:

"L'education élève l'homme à la dimension de son destin"

Se vre. San ledikasyon, sètadi lenstriksyon, moun pa tap gen twòp valè sou latè. Ledikasyon se yon fòs ki ede moun monte pi wo chak fwa lanmè lavi a sòti pou l bwote yo ale...

Nikòl pa ekzanp, si papa l pat al lekòl, fè anpil jefò pou l prepare yon demen miyò, pitit li, Nikòl, ak tout lòt li genyen yo, pa tap janm rive gen yon alemye, papa ak manman Natali tout, sèlsi yo ta pran konsyans poukont pa yo pou yo chanje kondisyon pa yo. Osnon si ta genyen yon mirak.

Natali ak Nikòl tonbe reflechi sou panse sa a. Yo deside travay anpil pou yo ka chanje kondisyon yo. Pou lavi ka fleri...

Gen yon silans ki plonje nan biwo a. Sèl bri klimatizè a ou tande sèlman ak pandil ki plake sou mi an.

Mesye Senklè fin egzamine pyès Natali yo. Li fè yon gwo soupi, epi li di:

-M kwè ou ka koumanse demen maten wi. Tout pyès ou yo bon. Ou ka antre nan onzyèm gred (yon klas ki gen nivo reto. Anvan denye klas pou fè "High school")

-Lekòl isit di, Natali mande l?

-*Ça dépend*, mesye Senklè reponn Natali

Nikòl al depoze Natali lakay li. Anvan l fè sa, li mennen l nan yon bibliyotèk piblik.

# Chapit 6

Se yon bibliyotèk ki tou pre lakay li. Non sèlman gen anpil liv, men gen kasèt, videyo, kasèt mizik ak lòt ankò, entènèt. Li gentan chwazi anpil dokiman ki ka ede l konprann peyi a ak sa k landan l. Paske nan peyi isit gen anpil resous, anpil mwayen ak posibilite. Se vle pou vle itilize yo. Natali sot nan yon peyi ki pa gen anpil mwayen. Yon peyi soudevlope. Yon peyi kote se ak bout zong anpil moun ap aprann. Men sa yo ki vle, menm si se ak bout zong, yo rive aprann kanmenm. E anpil. E trèbyen.

Anndan ti bibliyotèk minisipal sa a, san nou pa egzajere, gen plis dokiman pase menm Bibliyotèk Nasyonal peyi kote l sòti a. Li reyalize sa. Depi lè a, li pran desizyon pou l aprann, pwofite posiblite ki genyen nan peyi a.

Nan bibliyotèk la, pa gen anpil moun. Nan yon gwo sal byen vas, byen laj, ki sanble yon gwo jimnazyòm, gen dis moun sèlman ki vin fè rechèch. Senk gason, senk fi. Tout sanble moun ki depase karantan deja. Bò yon pakèt jounal, bò gòch konsa,

youn ladan yo ap li "La descente aux Enfers", yon liv ekriven italyen Dante Alligierri te ekri. Men se yon vèsyon angle. Apre chak paj li louvri, li bay yon kout tèt. Li sanble li fatige anpil.

Se yon frè blan ki nan kanrantèn li konsa. Cheve l gaye. Li genyen yon mayo blan, ki gen devan l yon enskripsyon an angle: "Di m sa w vle, moun te fèt pou pat janm mouri..." Nan do mayo a, yon bann ti bebe ki fenk fèt, ap danse men nan men. Yo fè yon wonn.

Li gen yon pantalon vèdoliv ki demi sal. Li pòte yon sentiwon ak yon gwo bouk klere. Li pot linèt. Bò kote l, atè a, gen yon pil jounal. Nèf lòt lektè yo gen devan yo, sou tab yo chita a, yon òdinatè pòtatif nan men yo. Y ap ekri.

Sou kontwa a, gen kat jenn demwazèl ak de mesye ki nan senkantèn yo konsa, k ap ede lektè yo k ap prete osnon remèt liv ak lòt dokiman.
Pi lwen anndan, yon biwo klimatize, byen vitre, yon mesye byen wo, byen gwo, kage sou yon chèz ap dodinen. Li byen kostime.

L ap pale nan telefòn. Pandan w deyò a, ou ka tande sa l ap di nan telefòn nan. Nan lang angle. Se dirèkte bibliyotèk la. Pandan l ap pale, non sèlman l ap dodinen, men tou l ap fè siyon ak figi l. M pakonn bay ki moun.

# Chapit 7

Natali fè yon bon pwovizyon liv ak kasèt, videyo kasèt ak lòt ankò.Nikòl depoze l lakay li.
-Natali, Nikòl di l, babay, n a wè demen si Bondyevle.
-Ok n a wè demen si Dyevle, Natali reponn li. Mèsi bokou.
-Deryen, Natali reponn. *Bonne chance!*
-Mèsi, Natali reponn.
Natali antre lakay li. Preske tout moun te sòti. Madan Jan sèlman ki la. L ap prepare manje nan kwizin nan.
-Madan Jan, Natali rele!
-Wi?
-Kouman ou ye, Natali mande l?
-M byen wi, madan Jan reponn. Kouman zafè w pase?
-Byen m ap koumanse klas demen SiDyevle.
-Waw! Madan Jan rele. Waw! Ala moun gen chans papa! Kouman safè fèt?
-M pa konnen. Mwen ale, mwen rankontre konseye pedagojik lekòl la, li trè byen resevwa m. Li te trè janti, li ede m.

-Waw! Madan Jan di ankò, pou l montre satisfaksyon pou siksè Natali.
-Wi, m ap koumanse demen maten.
-Ou santi w pre?
-M pa gen lechwa, Natali reponn li.
-Se vre
-Ou ta vle fè yon ti manje ?
-Mèwi, silteplè.
Madan Jan ranje kouvè pou li.
Natali manje yon bon plat salad leti, yon pake kreson, yon grenn bannann miske ak vyann kabrit ak sòs byen epise. Plis li manje yon bon plat diri ak pwa kongo. Epi li bwè yon bon vè ji sitwon byen sikre.
-Mèsi bokou madan Jan. M te byen grangou. Manje a te byen bon.
-Deryen mafi
-M a remèt ou sa.
-Pa fatige w, machè.
Natali al nan lakou a, al gade jaden an, al fè lèsanpa. Ale vini.

Pandan l ap mache konsa, li wè yon ti bout lakansyèl ki sot tonbe anba pye l. Li gade l. Se pwemye fwa yon bagay konsa dwe rive, li panse. Li konn wè lakansyèl bò lorizon. Men li pa janm wè lakansyèl sot tonbe konsa, sòti nan syèl, vin tonbe atè bò pye l. Sa genlè vle di yon bagay.

L ap gade, l ap reflechi. L ap panse. Li anvi wè Tant Nini. Li dwe poukont li ann Ayiti, ak chen ki rele Sa Ou Vle a. Tant Nini dwe byen tris. Natali sonje lè l te piti, jiskaske l te vin gran, tribilasyon ak move jou Tant Nini te konnen ak li.

Li sonje tou valè imilyasyon Tant Nini dwe konn pran a kòz de li. Lè sa a, twazè-apre -midi, kisa Tant Nini dwe ap fè lakay li kounye a? Li dwe byen tris, byen fatige. Li dwe poukont li, byen dekouraje? Pa vrèman. Petèt, l ap pale, mache ak ansyen zanmi l yo. Zanmi li l te genyen depi l te lekòl Elie Dubois. Zanmi sa yo, m sonje yo te toujou vin wè li. Sitou lè-zaprè-midi. Yo te toujou renmen al li nan Bibliyotèk Nasyonal nan Ri Di Sant Potoprens. Pafwa yo konn ale depim maten, diskite pandan tout jounnen, de literati, sosyete…

M konnen Tant Nini ap degaje l tankou mèt Jan Jak ak ti lajan pansyon yo konn bali chak mwa kòm ansyen pwofesè enstriksyon piblik.

Natali al byen lwen nan lekòl kay mè Lali yo, kote l te ye a.

Mè yo te renmen l anpil. Yo te ede l jwenn bon liv pou l li tou. Natali te renmen etidye anpil.

Li sonje zanmi l ki te nan menm lekòl avè l yo: Janin, Jilbèt, Kristin, Elizabèt…Pandan l ap prepare l pou l al lekòl demen maten, prepare rad li, valiz li ak lòt bagay…

Li antre anndan kay la al pran papye ak plim pou l ekri Tant Nini yon lòt lèt. (Li te deja ekri l yon lèt depi nan avyon an, lè l t ap antre Miyami ou sonje deja, lektè).

*Miyami, Florida*
*17 Oktòb 19...*

*Tant Nini,*

*Sa fè dezyèm lèt m ekri w. Premye fwa a se te nan avyon an ki tap pati kite peyi Dayiti. Sa a se nan Miyami mwen ekri l, kote m tabli m ak paran m.*

*M kwè w pa fache ak mwen paske m pa ekri w pi souvan. Men m prèske gen yon mwa nan peyi a. M sonje w anpil. Chak jou ou nan lespri m. M sonje tout sakrifis ou te fè pou mwen. M ap fè anpil efò pou m remèt ou, menm yon ti pousyè nan sa w te fè pou mwen. Paske, kelkeswa sa m ka rive ba ou, m pa kwè m ka remèt ou tout sa a te fè pou mwen.*

*Semèn pase a, m te rankontre Nikòl, ou sonje Nikòl, sa k te ret nan Avenue Des Héros de l'Indépendance lan. Ou sonje l. Li renmen w anpil. Toutan l ap pale de ou. Li toujou di se ou ki montre l fè disètasyon franse.*

*Wi, m te rankontre l nan yon sant distraksyon ki rele "Bay Side". Ah! Comme elle a grandi! Elle a déjà une belle voiture que son son papa lui a donnée en cadeau.*

*Li gentan nan kolèj ap prepare l pou faculté de medecine nan Miyami.*

*Li te mennen m enskri lekòl pou m ka fini Filozofi m isi. Isi yo rele li HIGH SCHOOL. Li trè janti ak mwen. L ap ede m konprann pi byen fonksyònman sistèm peyi isit.*

*Mwen wè jiskaprezan ou ponko voye repons dènye lèt m te voye ba ou a. M pa konn sa k pase. Genlè ou ponko jwenn li. Osnon genlè ou bliye m. Silteplè, kou ou jwenn lèt sa a, fè m repons tanpri. Gen yon moun k ap antre pou wikenn sa a. Ekri m tanpri. Ba l lèt la pou mwen.*

*Yè ankò m ap panse kouman w te fè pou elve m nan kondisyon w te ye a. Mwen menm, papa m ak manman m, nou pale de ou anpil. Nou tout renmen ou anpil. Tout fanmi an renmen w.*

*Ekri m.*

*Pitit ou ki renmen w anpil, Natali*

Lè Natali fin ekri lèt sa a, li santi l yon ti jan soulaje. Li deja katrè, pa gen preske pèsonn nan kay la. Madan Jan sèlman ki la ak li. Natali fè yon antre nan Florida Room nan. Yon sal ki rezève pou etranje ak fanmi ki vin vizite yo. L ap fè yon kabicha.

L ap sonje Loran. Pwemye mennaj li. Sa te gate a kòz mank konpreyansyon yo. Yon zafè banal konsa te dezini yo.

L ap sonje bon moman yo te konn pase ansanm. Loran te lekòl Lise Petyon. Li menm li te kay mè Lali yo nan Pòtoprens. Chak maten Loran konn pase chache l pou y al lekòl ansanm. Menm etranje, moun k ap pase, lè yo wè yo ap mache men nan men, yo santi gen lanmou nan kè yo youn pou lòt. Yo te konn fè bèl pwojè. Loran te konn di l, lè li vin pi gran, lè l fin

lekòl, fin fè linivesite, l ap marye ak li. Yon bèl ti zwazo ki te metrès kè li. Rezon ki fè l ap viv sou tè a... Natali ap kontinye kabicha sou pwent kabann nan.

Le vandredi apremidi, lè lekòl fini, Loran konn vin chache l pou y al flannen, osnon al sinema. Le dimanch swa yo konn al flannen sou Channmas osnon nan Bisantnè, nan Pòtoprens. La a, yo konn gade bèl ti vwalye k ap balanse, danse sou lanmè. Sou lanmè ble peyi Dayiti. Yo konn mache men nan men. Natali konn met tèt li sou zepòl Loran.

Yo konn ri byen fò ansanm. Gade zwazo k ap vole sou lanmè. Bo lorizon. Li sonje tou zwazo te konn vin tou pre l vin manje moso pen li konn voye ba yo, pandan Loran konn ap fè l bèl pwomès.

Li sonje sa jiskaprezan. Se te yon dimanch maten, nan mès katrè yo te rankontre. Loran te renmen al legliz, byen bonè le dimanch maten.

Lè sa a, Natali te mete yon bèl wòb blan ak yon bann ti pèl koulè ble e blan ladan l. Li te gen ti soulye talon pla koulè nwa, ak bèl ti ne blan.

Loran te konn leve byen bonè, pat konn gen twòp bri nan lari a. Sèl talon soulye Natali konn frape asfalt la: Kèp! Kèp! Kèp!...

Natali pap janm bliye sa.

Loran te konn ekri bèl ti powèm pou li. Li te konn ekri l bèl ti lèt tou. Gen youn ladan yo li te konn aprann pa kè, jiskaprezan li sonje l:

"Regarde- moi
Toi qui t'en vas
Pourquoi pleurer
Enfant docile
Un jour viendra
Ou toi et moi
Serons unis
Pour la vie
Regarde- moi
Toi qui t'en vas..."

Se vre. Li menm ak li, yo te konn fè anpil rèv. Yo te kwè rèv te reyalite lè yo te renmen. Se vre lè moun renmen vre, tout bagay posib.

Wi, se nan mès katrè, nan legliz Pèpetyèl Sekou nan Pòtoprens yo te rankontre yon dimanch maten. Natali pat ko vle di wi. Loran te tann anpil. Li te gen anpil pasyans.

Se te yon gwo mirak ki te fèt, lè Natali te di Loran "wi, mwen renmen w tou cheri" ak yon ti bo ki te dire plis yon etènite. Apre youn pat ka gade lòt, tank yo te wont. Youn te sèmante bay lòt pou yo ret fidèl pou tout tan y ap viv.

Se te yon lanmou sensè ki mele plis ak rèv, ideyal, bèl pwomès youn te gen pou lòt, ke reyalite. Yo te di tou lè yo fin marye, y ap fè anpil timoun.

Loran te sèmante pou yo pa t janm kite. Li te di li t ap bati yon bèl chato pou Natali, ak anpil bèl bagay ladan l.

Nan lakou a t ap gen bèl estati, bèl ban, bèl flè, bèl jaden ak anpil zwazo. Yo t ap flannen nan jaden an ak tout timoun yo, men nan men.

Timoun yo t ap jwe, pandan limenm, Loran, t ap di pou Natali bèl ti pawòl nan zòrèy.

Men tout bèl rèv sa yo te vin pachiman, dekonstonbre akòz anfantiyaj yo, mank konpreyansyon yo.

# Chapit 8

## Natali al lekòl.

Lakou lekòl la chaje ak moun. Timoun kou granmoun. Anndan klas la byen laj, dekore ak anpil foto, desen ak lòt bagay. Pwofesè yo byen senpatik. Natali renmen yo. Men li gen kèk difikilte konprann kèk klas, paske angle l pa twò korèk. Sitou angle pale. Li gen pwoblèm tande sa pwofese yo ap di. Pou ekri, li pa gen pwoblèm ditou. Paske li te pase katran nan Enstiti Ayisyano Ameriken nan Pòtoprens Ayiti. Plis mete sou sa li te aprann lekòl, te prepare l pou goumen ak nouvo sistèm nan.

Konsa li pat pran anpil tan pou l adapte l vre. Natali preske bon nan tout matyè. Nan tout sa kap fèt nan lekòl la.

Nan yon ane eskolè, li deja depase tout lòt elèv ki nan klas la, ki, anpil ladan yo, fèt isit, Ozetazini.

# Chapit 9

## Natali responsab jounal lekòl la

Nan mitan ane eskolè a, yo bay Natali dirije jounal lekòl la ki rele Dyalog. Wòl li se pou fasilite tètansanm ant elèv ak pwofesè tout ras, tout koulè nan lekòl la.

Rezon ki fè yo fonde jounal la, se paske gen twòp tansyon, presyon, diskriminasyon kont elèv ayisyen ki nan lekòl la. Epi, se pou yo anpeche yon vye aksyon repete ankò. Yon ti elèv ayisyen ki rele F.E ki te touye tèt li, paske yon ti mennaj li te genyen te vin aprann li te ayisyen. Li te tèlman wont, li te pran yon revolvè li touye tèt li.

Se youn nan rezon yo fonde jounal sa a, pou motive timoun yo.

Pou yo fyè kòm ayisyen. Anvan jounal sa a te fonde, lòt elèv yo ki ayisyen, osnon ki te ayisyen e ki pat vle moun konnen, te konn wè lòt kondisip yo ap anbete yo. Annwiye yo paske yo se ayisyen.

Jounal la vin nan men Natali kòm direktè. L ap

travay anpil pou l ka fè elèv yo konprann ak aksepte lòt kanmarad yo ki pa menm jan ak yo.

# Chapit 10

## Yo rele natali nan tribinal

Natali te pibliye yon editoryal nan jounal la pou l denonse abi ak enjistis plizyè ajan sekirite ak elèv, te fè sou yon ti elèv ayisyen. Paske l te remèt souflèt yon elèv te ba li, paske l te al pipi nan lakou lekòl la.

Natali te denonse konpòtman malonèt sa a yo te fè sou elèv la.

Pou sa, direktris lekòl la, te rele Natali pou l pale ak li.

Epi yo te deside prezante ka a, ki te koumanse ap fè anpil bri nan tout kominote a, devan "yon tribinal espesyal" yo mete kanpe nan lekòl la, lè jan de bagay sa yo rive.

Nan jij yo ki pral travay sou ka sa a, gen sis elèv ak sis pwofesè.

Nan elèv yo gen twa etranje ak twa ayisyen. Pou pwofesè yo, gen otan, egal ego. Pou l ouvri seyans la, direktris lekòl la, pran lapawòl pou l di:

Anvan m koumanse, m ta renmen salye tout moun alawonnbadè. Ni elèv, ni pwofese…
Depi jounal la louvri, objektif nou te klè:
Nou pa dwe fè diskrinasyon kont pèson, kont okenn gwoup. Nou kwè nou tout, tout moun ki la a, ase gran, ase entelijan pou nou konprann objektif sa a nou te fikse a. Nou sonje sa ki te pase, sa pagen twò lontan. Yon elèv, a kòz pwoblèm idantite li pat vle pèsonn konnen li te ayisyen. Li pat vle pèsonn konnen kote l te sòti. Ki lang li pale, ki kilti li…Nou pa vle sa rive ankò. Pou direktris jounal la menm, tò nou ba li, nou te twouve l te twò "emosyonèl" sou kesyon an. Li genlè pat mennen okenn ankèt sou zafè a. Epi li tonbe mete emosyon deyò. San l pa konsilte pèsonn, petèt. Li pa menm gen nan tèt li yon prensip ki rele "*Les linges sales se lavent en famille*" -M mande lapawòl, youn nan pwofesè yo, mesye Frankèl di.
-Non, moderatè a, madam Filip di. Tann direktris la fin fe ekspoze l la, apre w a pran lapawòl.
-Wi, m kwè direktris la, madmwazèl Natali, te twò emosyonèl sou kesyon an. Moun ki konpoze jiri a, ak tout lòt moun yo ki sou zafè a, se pou tranche san patipri, demokratikman, ak anpil konsyans, pou nou rezoud pwoblèm nan. Se yon zafè ki trè delika. Nou konn sa. Men, nou dwe met tèt nou anplas pou n rezoud li.
Mesye Frankèl leve pou l mande lapawòl.
-Wi, ou gen lapawòl, Madam Filip, moderatris la di l. Wi, m konprann trè byen sa prensipal la di la a. M konprann trè byen. Men gen yon bagay pou nou

remake, sèke, nou menm pwofesè ayisyen, ak tout elèv ayisyen ki nan lekòl sa a nou diskrimine tout jan, tout fason. Pèsonn pa vle wè nou isi a. Nou pa vle, nou menm pwofesè ayisyen k ap travay isi a, pou bagay F.E nan rive nou. Pa jwe, sa k a rive granmoun tou si w pa byen branche. Sa te rive deja, o kontrè: Yon jenn avoka ayisyen, preske menm ane F. E tiye tèt li a, yon jenn avoka ayisyen ki rele G. D., tiye tèt li tou, paske li te kwè l te blan. Lè madanm li, yon bon blanch te fè l sonje li se yon ayisyen natif natal, nasyonal nasyono, li te vekse, li tiye tèt li menm jan ak Fèd. Nou menm nou dwe fè travay, non sèlman ak timoun yo, nou dwe fè l tou ak pwòp tèt pa nou. M konnen gen anpil konpatriyòt ki pa rive aksepete yo sòti Ayiti. Nou kwè toutotan ak diskriminatwa sa yo pa fini nan lekòl la, atik jounal kou sa k parèt la nan jounal Dyalog la, ap toujou gen plas yo. Mwen menm pèsonèlman, m santi m pa kapab ankò. M pran twòp. Nou dwe apiye jan de mouvman sa yo k ap montre, non sèlman timoun yo n ap anseye yo pa poukont yo, men tou l ap fè rasis yo yon ti jan reflechi, lè yo konnen jan daksyon malonèt sa yo pap ret san repons.

Fò nou fè yo konprann tou nou se yon pèp ki chaje ak fyète, nou gen bèl istwa dèyè nou. Fè yo konprann sa. Fè yo konprann sa ak aksyon nou. Nou dwe motive timoun nou yo. Fè yo etidye anpil, pou yo ka pran pwemye plas, ala tèt tout lekòl yo pase. Montre ak delenkans pap mennen okenn kote, men nan prizon…

Konsa, non sèlman y ap respekte nou, men tou y ap pran nou kòm modèl. Pa modèl nan move sans, men nan sans pozitif.
Bravo!!! Bravo!!! Tout sal la tonbe repete.

Madam Filip, moderatris la, sonnen klòch la pou l di moun yo fè ti silans.

-M mande lapawòl, yon lòt pwofesè ki rele Augustino, yon panyòl mande.

-Ou gen lapawòl, madam Filip di l.

-M dakò nèt ak mèt Frankèl sou kesyon an. Gen yon diskriminasyon"de verdad" ki plwonje grif li sou lekòl sa a. Mwen menm, nan peyi isit, m konnen tout moun egal ego. Men nan reyalite a, li pa fèt konsa. M te wè menm ak de je m lè yon bann vagabon te plwonje sou elèv la pou yo toupizi l ak kou.

-Fèmen bouch nou ! Msye Tonmson, yon lòt pwofesè reponn-

-Ou pa pale konsa Mesye Tonmson. Epi fò ou mande lapèmisyon tou anvan ou pale, madan Filip di l

-Wi, m mande lapawòl

-Ou genyen l, madam Filip di.

-Nou youn la a pa konn sa n ap di. Mwen menm, sa m kwè, msye Tonmson di, pèsonn pap vin isit, nan peyi a pou vin fè m lalwa. Se peyi m li ye. Nou se mèt, se nou ki fè lalwa. Ou pa wè nou tout bann etranje sa yo, bann moun vini sa yo, nou vin isit pou pran travay moun nan men yo. Nou vin isit pou pran lekòl moun nan men yo. Nou vle pran peyi a tou.
Wou!Wou!Wou! Bou! Bou! Bou!

Tout foul la reponn. Tonbe rele chalbari dèyè Msye Tonmson.

Madam Filip, moderatris la, sonnen klòch la, pou l di fè yon ti silans. E li kontinye pou l di:
-Nou menm se edikatè, wòl nou se pou nou ede fòme bèl lespri. Ede moun ki pa konprann twò byen kouman pou yo aji nan sosyete. Nou pa kapab se nou k ap aji tèt anba, kouwè moun ki pat janm chita sou ban lekòl. Wòl nou se pou nou met bon jan lide ak fason pou n aji pi byen youn ak lòt.
Yon lòt di :
-Mwen menm, m pa ni pou youn, ni pou lòt. Men m kwè lekòl dwe bay tout moun sekirite, ke l te rich, ke l te pòv. Ke l te blan, ke l te nwa. Se pa koulè po, osnon fason w pale ki dwe baz lajistis. Baz lajistis se aplikasyon lalwa san kenbe kont bagay nou sot di la yo.

Dapre tout sa m sot tande la yo, elèv la te viktim yon enjistis, yon ak babari. Ak babari sa a, se yon bann moun ki la a pou bay sekirite ki komèt li. Kisa nou di m fè mwen menm, lè pwòp moun ki la pou bay sekirite tonbe vyole lalwa. Kisa nou di m fè mwen menm?

Gen yon moun ki la sou ban akize a, ki ponko di yon mo. Anyen.
Mwen menm, m vle pale pou li, si nou vle ban m lapèmisyon.
-Ou genyen l, moderatris la, madam Fipil di.
-Nou menm, komite etidyan an ki chita la a, pou jije ka sa a, nou apiye sanpousan desizyon komite jounal la te

pran pou l te aksepte editoryal la pase. Se nou menm menm ki te pran desizyon an, an kolaborasyon avèk direktris jounal la, madmwazèl Natali. Nou pat vle rete tankou yon bann zonbi, san nou pat fè anyen. Nan yon peyi ki gen libète laprès, ak libète lapawòl, peyi Etazini, youn nan fason ki pi efikas, ki pi djanm pou fè tande vwa w, se itilize lapawòl. Se sa nou fè la a, kòm jenerasyon ki la a pou ranplase sa ki prale yo. Nou apiye desizyon sa a nèt-al-kole.

-Bravo! Bravo! Bravo! tout piblik la reponn.

Madam Fipil sonnen klòch la ankò pou yo pran yon kanpo, pou jij yo ka al delibere. Kèk karant minit pase konsa. Desizyon an gentan pran. Youn nan manm komite elèv yo, Albè pran lapawòl pou l di: "Nou tout ki la a, nou etidye pozisyon tout moun sou zafè sa a ki mobilize tout lekòl la. Apre nou fin pale ak diferan sektè nan lekòl la, men desizyon nou pran: Albè pran yon ti tan pou l bwè yon ti dlo, gòj li yon jan sèk. Fwa sa a, sal la gen plis moun. Pawòl la te gentan gaye nan tout lekol la ak nan tout katye ayisyen an. Tout moun nan lekòl la te gentan enfòme de sa k te pase a. Tout klas yo te la. Pou asiste "jijman an."

-Eskize m mezanmi, pou ti pòz la. Nou poko ap li desizyon an jan m te anonse talè a, nou ap pase mikwo a bay direktris lekòl la, madam Brown, ki pra l pouswiv seyans la pou nou"

Direktris la parèt devan pou l di:
"Mezanmi, tout moun ki la a, m kontan anpil rankontre nou jodi a ankò pou n kontinye travay sou yon dosye ki chaje tèt anpil moun nan lekòl la. Kidonk nan kominote a.

Kounye a, n ap bay manm jiri a, ak komite elèv yo, ki te chaje pou etidye dosye a, enpi pou yo pran desizyon, pou l di nou kote yo rive e kisa yo te deside."
-Nou pre?
-Wi nou pre pou n bay rezilta travay nou.
Albè kontinye konsa:
"Nou menm manm jiri ki travay sou kesyon an, men desizyon nou pran. Nou reli editoryal la plizyè fwa, san tèt cho, men desizyon nou pran:
-"Nou mande pou direktris jounal la, lè bagay sa yo fèt, e m kwè y ap kontinye fèt, pou l mete mwens emosyon nan atik yo. Men tou, nou te kwè, ak la nan li menm, se te yon bon bagay ki pozitif pou lekòl la. Yon jounal, sitou lè li konprann wòl li nan yon sosyete, li ka ede wè pi klè nan sa k ap fèt nan sosyete sa a. E, anmenmtan, li louvri je moun pou yo wè pi klè. Sitou nan yon sosyete kote gen libète lapawòl, kouwè peyi Etazini. Senkyèm amandman konstitisyon peyi a ban nou dwa sa a.

Nou ta mande lè bagay sa yo rive, pou administrasyon an pran desizyon ki apwopriye vit vit! Li pa dwe kite sitiyasyon an fin pouri anvan l pran yon desizyon.

Se akòz de sa ki fè komite etidyan an fache, e ki fè li pran desizyon sa a. Pou madmwazèl Natali menm, nou ta mande, yon lòt fwa ankò, pou l pran kesyon sa yo ak mwens emosyon. Men kanmenm, nou menm nan komite etidyan yo, nou apiye l korèkteman."

Direktris lekòl la, madam Brown pran lapawòl pou l di:
"Mwen kontan anpil bagay yo fini konsa. San bri, san kont. Si nou kontinye travay konsa, men nan men, m kwè anpil pwogrè va fèt nan lekòl bò isit.

Pou ajan sekirite yo ak lòt moun ki te enplike nan zafè sa a, m mande wè ak yo kou seyans la fini", direktris lekòl la di.

Madam Filip sonnen klòch la pou l fèmen seyans la. Tout moun bat bravo epi vide sal la; yo ale…

Li yon ti kras etranj pou anpil zanmi kanmarad Natali yo, pou yo wè yon timoun ki fenk vini, ki gen apeprè ennan (yon ane) sèlman- nan peyi a.

Natali gentan nan douzyèm gred- ki preske menm bagay ak filo ann Ayiti- pou l gentan fè tout pwogrè sa yo. Li gentan pale angle trè byen, e li konprann matyè yo trè byen nan lang angle. Se vre, paske li te konnen yo deja. Se te yon zafè transmèt yo sèlman nan yon lòt lang ki rele angle.

Li gentan pran tèt klas la. Rive direktris jounal lekòl la. Se yon gwo responsablite. Se yon gwo pwogrè tou.

# Chapit 11

Natali ak kèk zanmi li ki man jounal la tou ap pale antre yo: Jilyen, Antonyo, Klodèt, Jewòm, Mika, Joze, ki yon panyòl limenm. Yo-tou-le-sèt pran wout pòt la pou y al retounen nan klas yo, lè direktris la, madam Brown rele yo pou yon konferans pòt fèmen.

Madam Brown, ak yon bèl souri sou bouch li, envite yo chita arebò tab la. Yon gwo tab yo te ranje pou sikonstans la, pou yo diskite ansanm, ak kè poze. Te deja gen rafrechisman ak gato, bonbon ki te prepare. Tout moun sèvi tèt yo. Lè tout moun fin fè yon ti goute, direktris la di yo chita pou fè yon ti koze. Li di yo:

-Rezon ki fè mwen envite nou jodi a, se pou nou ka fè yon ti diskite ansanm.

-N ap koute ou, yo tout reponn ansanm.

-Nou pap koute m sèlman non, direktris la reponn, nou pral diskite ansanm, pou nou ka jwenn yon solisyon, yon bon solisyon.

-Mwen tande plizyè sous, plizyè opinyon sou kesyon an. Se vre. Ajan sekirite yo pat gen dwa fè zak briganday, ak vwadfè sa a sou elèv la. Se vre.

E se rezon sa a, mwen menm ak konseye m yo, nou pran desizyon, pou nou revoke, osnon voye ajan sekirite yo, al fè yon ti chita pou yon bout tan lakay yo, pou al reflechi.

-Non, nou pa dakò pou voye yo lakay yo, ni pou tout tan, ni pou yon ti bout tan. Yo gen responsablite kay ak timoun sou do yo. Nou ta sigjere, okontrè, pou n ta fè yon travay edikasyon ak tout anplwaye yo, ni gran, ni piti, pou montre yo pa gen moun ki pi gwo. Pi pi piti sou latè. Montre yo pa gen moun ki pi ba, ni pi wo. Tout moun se menm.

Aprann yo, chak jou Bondye mete jou, tout moun, kèlkeswa relijyon, osnon koulè po yo, osnon lang yo pale, tout se menm. Diferans la se nan tèt nou li ye. Enpi, anvan w bat je w, ou tèlman mete yo nan tèt ou, yo vin sanble verite. Kòm pwovèb la di, "Tout mensonge répété, devient une vérité." Afòs nou repete nan bouch nou bagay ki pa kanpe drèt, nou vin kenbe yo, aksepte yo pou verite, nou pran yo pou vre. Tout manti ou repete chak jou, ou rive kwè se vre.

Ti elèv sa a ki fenk sòt Ayiti a, ki pa konprann kouman bagay yo fèt nan peyi isi, se nòmal pou l aji yon ti jan bankal.

Yo di li te apiye bò yon panno nan lakou lekòl la pou l fè pipi, poutètsa yon gwoup timoun tonbe sou li, maspinen l ak kout pwen, souflèt, kout pye…enpi, ajan sekirite yo kontinye toufounan l. Se pa byen ditou. Se pa byen nonplis pou l te pipi nan lakou lekòl la. Men se pa devwa nou, yon lekòl ki genyen plis pase 90 pousan Ayisyen ladan l, pou n pa gen yon konsèy, yon

komite pou ta la pou regle kesyon sa yo. Wòl komite sa a, yon komite pèmanan, se ta pou chita, pou ta fè edikasyon timoun ki fenk vini nan peyi a, ki ponko konn prensip ak pratik nan peyi isit, pou ta montre yo bagay debaz, yon moun ki fenk vini e ki sot nan yon peyi pòv, soudevlope, pa konprann. Nan kelkeswa peyi li soti a, sitou peyi ki pi aryere yo. Pliske anpil ladan yo pat janm gen konfò nou genyen bò isi a. Elèv sa a pa egzanp, lakay li, ann Ayiti, se chak jou moun ap pipi nan mitan lari. Menm devan palè, kote prezidan an gen biwo l. Kidonk se yon bagay toutafè nòmal pou yo pipi nan lakou lekòl la. Paske se yon bagay ka p fèt chak jou nan peyi kote yo sòti a.

Direktris la, madan Brown, mande asistan li, mesye Ford, pou l pran nòt de sa. Mesye Ford ekri tout sa elèv la sot di a.

-Se vre, yon lòt elèv reponn. Si kominote sa a te ekziste reyèlman, depi lontan, gen anpil bagay ki pase deja nan lekòl la, ki pa tap janm pase. Zafè swisid yon elèv ki te rele F. E pa ekzanp, bagay nou pale deja nan liv sa a…

-Se vre, yon lòt elèv reponn …

-Bon, nou pa dakò nou revoke ajan sekirite yo, direktris lekòl la repete?

-Non, elèv yo reponn. Nou pa dakò.

-Ok!

-Pou ou menm, madmwazèl Natali, nou kwè jan yo te fè wè l nan seyans la, nou kwè te gen anpil emosyon nan editoryal la. Men tou, nou menm tou, nou te konprann sitiyasyon sa a te trè delika.

Nou pap pran okenn desizyon kont ou. Men m ap mande w, anvan w pibliye nenpòt atik sou jounal la, pou fè mwen wè l anvan.

-M dakò, Natali di. M konprann. ( youn ap gade lòt.)

Men nan kè Natali ak lòt kanmarad li yo, yo tout te konnen se yon fòm de sansi yo vle mete sou jounal la. Pou yo fèmen bouch yo nèt. Pou yo pa di sa yo panse reyèlman. Men yo pa di anyen. Yo koule. Yo pa mennen diskisyon an twò lwen.

Direktris la fini, li di yo tout orevwa. Babay. Yo tout deplase pou yo al nan klas yo. Men direktris la di yo ka rantre lakay yo, pran rès jounen an. Tout moun ale.

Natali antre lakay li. Li rankontre fanmi li ki deja sot nan aktivite yo.

Tout moun okouran de sa k sot pase a.

# Chapit 12

## Natali ak fanmi l yo

Gen yon gwo diskisyon nan kay la sou zafè sa a.

-Mwen menm, mwen kwè, sè m nan pat dwe nan zafè sa a, li fenk sòti ann Ayiti, pou yo vin touye l, menm jan yo touye anpil jounalis, frè l Pwofèt di.

-Pagen sa monchè. Isit bagay yo diferan. Li pap pale de gouvènman, li pap pale de premye minis… L ap pale sèlman de enjistis y ap fè sou ti ayisyen nan lekòl bò isit. Epi, menm si l t ap pale de gouvènman ak premye minis... Pagen bagay konsa monchè.

-Se vre, manman l Ivèt reponn. Li ta ka pitit nou tou, tigason yo kale nan lekòl la. Pa gen pwoblèm si l pran pozisyon pou sa k pi fèb yo. Se frè nou yo ye tou.

-M konprann manman. M konprann trèbyen, sèlman m pa ta vle okenn bagay mal rive l, Pwofèt di.

Menm si yo pa abitye ak Natali, yo tout renmen l. Tout gen yon gwo sansibilite pou li. Yo renmen l anpil.

Papa l ak manman l, ak sè l yo di Natali se renmen Pwofèt renmen l ki fè l ap pale konsa a.
-Men, fò nou konprann tou, madan Jan reponn, mademwazèl Natali se yon nouvèl jenerasyon moun. Li wè figi chanjman ak boulvèsman sosyal yo devan je l. Li konprann yo. Li vle patisipe nan chanjman yo tou.
-Nou konprann sa byen, madan Jan, papa Natali reponn.

Yo tout chita nan Florida Room nan. Gen yon silans ki plonje nan mitan yo. Nan lakou a, krapo yo tonbe chante menm chante yo ta p chante lè Natali te fenk sot Ayiti a.

Natali te fè pi gwo mwayenn nan klas la pase tout moun. Li depase tout moun. Li te fè dis sou dis pou tout matyè.

Poutètsa, diferan kolèj ak inivesite nan Etazini gentan ap ekri li pou yo ofri l bous detid. Men jiskaprezan l ap reflechi toujou. Li ponko deside.

# Chapit 13

## Natali pra l diplome

Tout moun abiye pou y al nan gradyasyon Natali. L ap fèt nan youn nan pi gwo sal teyat nan Miyami Bich. Yon samdi.

Yo lwe yon gwo limouzin. Tout moun monte ladan l. Jilyen akonpaye Natali. Jilyen se mennaj li.

Depi de semenn yo te deja fè rezèvasyon pou limouzin nan. Madan Jan, ki yon kizinyè diplome nan lekòl otelyè ann Ayiti, te prepare diferan pla pou separe nan fèt la. Yo debarase tout kay la. Yo chwazi pi bèl mizik pou anime fèt la.

Kay la cho ak mizik. Anpil manje ak bwason. Yo envite anpil moun.

Inè aprè midi sonnen. Tout fanmi Natali, mennaj li, Jilyen, ak kèk zanmi l, akonpaye l nan fèt la. Natali abiye toudeble. Tèt li byen fèt kay youn nan pi gwo estetisyènn nan vil Miyami. Zye l briye ak yon makiyaj ki ale byen ak bote li-ak tout rès kò li- Natali

se yon trè bèl tifi-. Wòb li yon ti kras desann anba jenou l. Li mete yon gwo talon kikit koulè blan. Li pòt yon bous an saten blan ki takte ak pèl koulè ble sou tout kò li. Li met yon ti pafen trè "diskrè" sou li. Li byen penyen. Natali sanble yon vre lamarye. Jilyen menm ki pra l akonpaye l la, met yon kostim kwaze koulè ble pal, ki sanble- kou- de- gout- dlo ak koulè rad ki sou mennaj li Natali.

Jilyen yon ti kras pi wo pase Natali. Li yon ti jan gwo nèg, paske l fè espò. Li se yon bo gason. Li menm ak Natali sanble de jenn marye.

Jilyen mete yon bèl wozèt ble anlè yon chemiz blan kou lèt. Li met yon soulye blan tou ak yon bèl pè chosèt blan. Li menm ak Natali, bradsi- bradsa, monte machin nan ak tout fanmi Natali yo.

Anndan machin nan byen glase ak yon èkondisyone. Anndan an, ni atè, ni anlè, ni soukote, dekore, tapise ak vlou. Koulè vyolèt. Dèyè tèt chofè a, ki byen abiye menm jan ak tout moun, ak -esmokin ke-fann, gen yon gwo aparèy televizyon kap pase yon pwogram komik ki pale de dènye jou lekòl nan yon ti kanton nan vil Chikago, Ozetazini. Machin nan gen sèt (7) moun anndan l. Chofè a fè uit (8).

Gen yon ti silans ki blayi anndan machin nan. Natali ak Jilyen, youn ap gade lòt, y ap souri. Ou santi genyen yon santiman ki byen fò ki mare toulède ansanm ansanm.

Natali santi l byen lwen. Li ta bo Jilyen byen fò. Anpil fwa. Li ta pran l nan bra l... Li santi l, jodi a sitou, li santi l ta kwè nan tout sa Jilyen ta di l. Pa

egzanp, si l ta di l, li t ap fè tout lakansyèl ki nan syèl la desann vin bo li. Li t ap keyi tout zetwal ki nan syèl la pòte ba li pou zye l ta ka toujou klere plis pase kounye a, san l pa bezwen mete okenn makiyaj. Si l t a di l ann al marye kounye a, li gen posiblite pou l bati yon chato pou li, yon chato byen lwen sou tèt mòn, kote w ap gade lanmè jis anba, yon chato kote anpil zwazo ap vole, kote kolibri ak toutrèl pra l chante pou li bèl ti chante lanmou, li t ap kwè l.

Si Jilyen te di l jodi a li pra l rele tout bèt lanmè, ak tout sa k nan lanati, ak tout pye bwa ki ekziste, pra l jwe yon bèl konsè pou yo de a, san pèsonn lòt moun pa ladan l, san pèsonn lòt moun pa vin entèwonp yo, li t ap kwè. Natali santi yon frison sòti nan popyè je l desann nan tout kò l. Li kenbe Jilyen byen fò, li peze l. Li gade jilyen dwat nan je. Menm silans lan kontinye menm jan anndan machin nan. Pèsonn pa pale. Deyò a, yon bann lòt machin ap pase. Yon latriye ti moun nan katye a kanpe sou de ran ap gade, paske se yon samdi, yo pa al lekòl, y ap gade. Y ap bat bravo pou Natali ak Jilyen.

Yo rive nan gwo sal teyat kote yo pra l fè seremoni gradyasyon an.

# Chapit 14

## Seremoni gradyasyon

Si w byen konte, w ap jwenn mil senk san jenn jan ak jenn fi ki gradye yon sèl kou.

Nan yon sal ki fèt menm jan ak fòm yon wonn, tout elèv yo te chita ak bèl rad yo ki gen yon tòj nwa sou li. Sou tèt chak gen yon tchyap ak yon riban pandye sou li. Gen yon ti chalè tou piti anndan an, menm si gen gwo èkondisyone k ap rafrechi anndan an. Ekondisyone a fè "voum !voum !voum! "de-tan-zan-tan.

Natali chita nan ranje ki rezève pou lekòl li a. Li chita ap tann yo kounmanse seremoni an. Kèk ti wounou wounou ap fèt anndan an. Moun yo ap tann ak anpil enpasyans. Yon ti tan pase, mèt seremoni an, otorite nan lekòl bò isit, ak lòt, antre.

Tout moun leve kanpe pou salye yo. Yo jwe im nasyonal ameriken an. Tout moun ap chante ansanm.

Kèk ladan yo gen men dwat yo bò pwatrin gòch yo. Gen lòt ki salye kouwè militè. (Se yon okès ki sot ekspre nan youn nan lekòl yo ki vin jwe im nasyonal la.)

Lè yo fini, tout moun chita. Bri pye yo fè kouwè grenn lapli k ap tonbe sou do tòl. Pandanstan, yon ti silans vlope foul la.

Mèt seremoni an, mesye Wilyam, pran lapawòl pou l di tout moun ki te ede l mèsi. Sitou sa k te ede reyalize gwo evenman sa a. Enpi li felisite tout elèv k ap diplome jodi a.

Yon kout zeklè bravo eklate sou tout sal la, lè mesye Wilyam di se yon elèv ayisyen, ki gen pi bon mansyon nan pwomosyon ane sa a. Tout moun ap tann pou yo konn kiyès reyèlman. Mesye Wilyam rele tout moun pou ba yo diplòm yo. Men lè li rive pou li anonse moun ki genyen pi gwo mansyon an.

Men li poko site okenn non. Moun ap tann. Y ap gade. Y ap tande. Zorèy yo anpant. Y ap tann. Ak anpil enpasyans.

Mesye Wilyam fè yon ti rete. Mizik la woule. Gwo kès ak batri tonbe woule. Rrrrrrrrrllllll la tanm tanm!!!

"Medam, madmwazèl, mesye, se ak anpil kè kontan n ap anonse nou kilès ki gen pi gwo mansyon pou ane sa a nan tout lekòl nan Eta la Florid. Se yon elèv ayisyen ki jwenn ni. Li fè 10 sou 10 pou tout matyè. Non li se NATALI JAN JAK.

Tout moun tonbe bat bravo. Tout fanmi ak zanmi Natali leve kanpe pou yo aplodi. Dyaz yo tonbe bay ochan. Yon loray bravo pete tande eklate nan sal la pirèd. Natali rete byen kalm, men l ap fè yon ti ri detanzantan. Men s ak te pi bèl la, se lè yo anonse youn nan pi gwo inivèsite nan Florida, ba Natali yon bous konplè, fètefouni, pou l al etidye syans edikasyon. Li pra l fè pwofesè. Lè sa a fetay estad la defonse ak bravo. Tout moun leve kanpe pou yo salye Natali. Menm lè a yo jwe im nasyonal peyi Dayiti "Pou peyi nou..."

Yon ti moman konsa, yon mesye bèl wotè, cheve swa, je vèt, nen long, ak yon bèl kostim nwa, yon ti jan mens, sòti sou senn nan. Se direktè youn nan pi gwo jounal nan peyi isi. Li pòte pri pou Natali kòm pi gwo editoryalis lekòl nan Florid. Men sa li jwen kòm pri: Yon odinatè dènye modèl e trè pwisan. Yon chèk senk (5) mil dola ameriken. Plis asosyasyon ansyen direktè lekòl piblik nan Eta La Florid ba l yon gwo meday annò masif, 24 kara, ki reprezante yon gwo pòm ki gen sou do l yon gwo diksyonè ansiklopedik. Natali monte sou senn nan ak tout fanmi l al reklame pri sa yo.

Se yon gwo kontantman pou tout moun.

Jilyen tou, mennaj Natali jwenn yon bous tou pou al etidye jounalis nan menm inivesite ak Natali.

Pi fò moun antre lakay yo ak anpil kontantman. Men anpil nan sa k diplome yo pra l nan yon gwo fèt aswè a. Se konsa tradisyon an ye nan peyi isit. Yo rele l "Pwonm".

# Chapit 15

## Natali ak Jilyen pra l nan fèt.

Li te vè zon uite (8 tè) konsa lè Natali ak tout moun ki te akonpaye l yo antre lakay yo. Jilyen vin depoze li pou l retounen vin chache l pita, pou yo al nan fèt la. Nan peyi bò isit, lè timoun fin ak lekòl segondè, anvan y al nan inivèsite, osnon kolèj, yo òganize yon kokenn chenn koudjay pou tout moun ki diplome yo. Nan langaj bò isit, yo rele l "pwonm" pou pwomosyon. Se nan moman sa a jenn yo ap afime yo kòm moun tout bon vre. Se la tou yo fè yon seri de eksperyans yo pat konn fè anvan…

Natali al fè yon ti kouche pou l ka leve pita al prepare l. Paske talè Jilyen ap vin chache l pou yo ale ansanm. Pwofèt, frè Natali ak Silvi, sè li, pra l rankontre jenn jan yo apre. Men manman Natali, Ivèt ak papa l Jozèf, pa deside ale. Yo bay Natali yon ti woulib, yon ti tan pou l amize l yon ti kras.

Dezèdtan konsa pase. Natali mete yon bèl rad tafta koulè nwa. Li chanje kwafi l te gen apre midi an.

Li fè yon chou dèyè tèt li. Li makiye. Li gen yon talon wo koulè nwa. Li met yon bèl chenn annò ak yon goumèt menm jan. Li byen santi bon.

Jileyn li menm mete yon bèl kostim kwaze koulè nwa tou, ak yon chemiz blan, plis yon soulye nwa.

Jilyen vin chache Natali nan yon bèl machin Toyota Corolla papa l achte pou li. Li antre, li salye tout moun nan kay la. Li bo manman Natali, li ba papa Natali nan men (li rele msye Jozèf Natali papa). Li bay Pwofèt lanmen, epi li bo Silvi. Li di:
-M ale
-N a wè pita, tout moun yo reponn.

Jilyen ouvè pòt machin nan pou Natali. Natali chita devan bò kote l. Jilyen ouvè klimatizè a. Li pa ouvè l twò fò.

Lari a yon ti jan cho. Paske nan katye a gen anpil lòt jenn ki diplome tou.

Pi wo a, bò zòn Nòt Miyami konsa, gen yon gwo bri sirèn k ap pete zorèy tout moun. Radyo nan machin nan fenk anonse yo sot tire yon mesye ki te kanpe ap tann otobis. Li ta pra l travay nan yon otèl Miyami Bich. Dapre sa yo di, genlè se yon ayisyen ki pat gen twòp tan isi.

Nouvèl la kontinye pou l di, yon machin dekapotab, ki te gen kat moun ladan, de gason ak de fi, t ap kouri ak tout vitès, yo tonbe tire sou tout chimen an ak yon mitrayèt.

Non sèlman yo voye mesye Simeyon ale nan peyi san chapo, men tou, yo touye yon jenn ti fi ki gen

diznevan (19) ki te sot lekòl e ki t ap tann otobis tou pou l al lakay li. Dapre nouvèl la toujou, ti fi a rele Mari Kamèl. Li te sot lekòl angle. Toulède kadav yo blayi atè a nan yon basen san.

Natali wè tou sa. Li gen lapenn. L ape panse. L ap reflechi.

Petèt limenm tou, li te ka nan menm sitiyasyon an, si manman l ak papa l pat fè jefò pou te chanje koudisyon l.

Li ret chita bouch fèmen pou yon ti moman. Li pa di yon mo. Li bliye pou yon moman bèl diplòm ak bèl felisitasyon, aplodisman ak gwo lonè li sot pran apre midi an, nan seremoni gradyasyon an, pou l reflechi, panse sou kondisyon yon bann moun ki oblije kite peyi yo- li se youn ladan yo- vin viv nan yon lòt peyi, kote yo viktim, kote yo mouri mal. Dwòl.

Natali se youn ladan yo tou, paske manman l ak papa l vini nan bato sot ann Ayiti pou lamizè, move vi, tribilasyon ak mechanste.

Li fè yon ti kriye. Jilyen siye je l pou li.

-M konprann sitiyasyon an cheri, Jilyen di l. Men ou pa dwe pran tout bagay met nan tèt ou. Apre nou fin pran tout lonè, epi pou gate bon moman nou pra l genyen ansanm. Gade jan nou te gentan kontan sa pa fè anpil tan. Gade jan ou vin gate tout bagay.

-Se pa mwenmenm ki gate anyen -Natali fache- Ou pa wè. Sanble pwoblèm moun pa fè ou anyen ou menm. Ou santi w trè byen lè yon pakèt moun ap soufri. Ou santi kè w kontan lè pi fò moun sou latè ap trimen, kreve tankou chen?

-Se pa sa cheri, se pa sa.
-Se kisa?
-Sa m vle di, sèke, m konprann sa k ap pase la a se lenjistis, se yon bagay ki grav. Men nou pa ka fè anyen kont sa. Depi lèzòm vin sou latè, moun fèt, moun grandi, moun mouri.
-M dakò, men, ou menm, w ap pale de lanmò natirèl. Kòm si moun malad, yo mouri lakay yo, osnon sou kabann lopital. Men se pa sa m ap pale w mwen menm.-Se kisa w ap pale?
-M ap pale de yon bann kretyen vivan ki pat mande pou yo vin sou latè, e ki ap oblije viktim tout kalite baf ak bal mawon vakabon. Ou genlè pa konprann. Kòm se isit ou leve, ou panse w se Ameriken. Doulè lòt pa enterese w. Ou pa konn mizè.
-Se pa vre. Okontrè m santi m pi Ayisyen pase w.
Fanmi Jilyen vin nan Miyami lè Jilyen te gen twazan sèlman. Papa l se pwofesè lamedsin nan inivèsite Miyami. Manman l se espesyalis nan telekominikasyon. Yo toulède ap byen degaje yo nan peyi a. Men yo deside mete Jilyen nan lekòl piblik pito. Se chwa pa yo.

Jilyen rete yon ti moman san l pa di anyen. L ap kontinye kondui machin nan. Toulède rete bouch fèmen, kòm si yo te de etranje. Yon ti tan pase, Natali di:
-Cheri, eskize m, m gen tò, m pat dwe pale avèk ou konsa.
-Pa gen pwoblèm, m ka konprann sa.
-Kisa w ka konprann nan, Natali mande l?

-Presyon, emosyon, kontantman, enkyetid, kè sote. Ni ou, ni mwen, nou pa konnen kote n prale.
-Wi, "sure" (Natali reponn ak iwoni)

Menm lè a, Jilyen rive anba yon limyè wouj, li kanpe, li bo Natali byen fò, youn sere lòt ak anpil pasyon ak emosyon. Gen twa machin dèyè yo. Se kèk lòt ti jenn ki pra l nan menm fèt la.

Ponp! Ponp! Ponp! " Move on, move on, you will have time to do all of this."
(Kouri machin nan…n a gentan bo nan mitan lari a…)
Yo toulède tonbe ri, yo kontinye wout yo. Koudyay la ap òganize nan Goral Gebòl nan Miyami. Te gen plis pase mil moun la. Pou kondisip ki te la yo, nan pwomosyon Natali yo, te gen karant konsa.Tout te byen abiye.

Anndan an te byen dekore ak balon tout kalite koulè. Te gen plizyè seksyon, diferan tab byen gani, byen chaje. Chak nasyon ki te la, te pare tab pa yo ak diferan kalite manje ki tipik nan peyi yo. Te gen diferan kalite bwason tou. Kèk paran te deside akonpaye pitit pa yo nan fèt la. Yo te vin ak timoun piti tou.Yon fason pou gen mwens dega.

Menmsi chak nasyon te gen tab pa yo, tout moun te fè yon pase al vizite lòt tab yo. Al fè yon koze, ri ak lòt zanmi yo.

Natali te envite frè l ak sè l, vin nan fèt la tou. Men yo te deside vin apre nan machin pa yo. Yon fason pou yo pa jennen Natali twòp twòp.

Sou tab ki te rezève pou elèv ayisyen yo, te gen diri ak pwa (pwa wouj, pwa nwa, pwadchous, pwa

kongo, pwa koni...) Griwo kochon, bannann peze, vyan kabrit, makawoni-ograten, bouyon tonbe- kabrit, salad aransò, marinad, akra, soup joumou, sòs krab, bouyon krab, bouyon sirik, salad zaboka, mele ak pikliz byen cho, ak chou rache ak leti, tomat, vyann "woz bif", sandwich tout kalite, pwason fri, lam veritab fri, patat fri, san kochon, sèvèl bèf, kreson ...Tout sa layite sou yon gwo tab.

Agòch, bò kot tab ki gen manje a, gen yon gwo ba, kote y ap sèvi tout kalite ji: kokoye, anana, papay, chadèk, seriz, pòm, zoranj, sitwon...

Espas ki rezève pou chak gwoup elèv yo, selon kote yo sòti, ak lang yo pale, dekore ak diferan drapo peyi yo, ak foto kèk reprezantan peyi yo: powèt, chantè, lidè...

Pou Ayisyen yo, bò kot pati pa yo a, gen yon gwo drapo ble e wouj k ap flote, ak nan mitan l, yon palmis -a -libète. Nan menm espas sa a, gen yon bann limyè ak boul tout koulè k ap briye, balanse. Gen blad tou diferan koulè.

Lè nou fè yon konte kantite elèv ki sot Ayiti, osnon ki fèt isit, men ki gen paran ayisyen, nou ka wè twasan konsa. Yo tout byen anfòm, byen abiye, byen banda.

Nan gran teren an gen kat gwo okès, yon ayisyen, yon panyòl, yon ameriken, yon jamayiken, ak sis didje (DJ) k ap mate mizik. Anndan an cho kou dife.

Moun ap ale vini. Monte desann. Sa k ap bo nan yon ti kwen. Sa k ap danse ansanm men nan

men. Yo tout la byen kontan pou yo fete dènye jou nan lekòl segondè.

Jilyen envite Natali danse. Y ale sou pis la. Diaz ayisyen an ap jwe yon mizik Wa Koupe Kloure: / Tout sa l genyen se tout an pè /Pè radyo/ Pè recho/Pè frijidè.../

Yo toulède byen kontan, y ap ri youn ak lòt. Natali kite son mizik la pote l ale, vire l, chavire l nan bra Jilyen. Li kage kou l dèyè. Pye l pa lou. Toulède konn danse. Jilyen pa sakaje l. Li kenbe Natali nan pwent dwèt, li vire l kou yon toupi. Fè laviwonndede. Tout je l klere nwit la yon ti kras pi plis. Natali kontan, l ap ri. Natali bèl. Li pi bèl pase tout lòt jou yo. Toulède fèmen je yo. Yo lwen, y ap vwayaje byen lwen nan yon lòt peyi. Nan paradi.

Natali kontinye fèmen je l. Li kontinye ap reve. Tèt Jilyen apiye sou zèpòl li toujou. L ap di l bèl ti pawòl. Si m te yon ti zwazo/yon ti zwazo k ap vole / vole vole nan syèl /m ta chante pou ou / bèl ti chante /si m te yon wosiyòl / sou mòn lanmou/ m ta fè ou dodo / ak bèl mizik / bèl mizik /mizik lanmou / mizik lespwa/ mizik bèl sous /mizik bèl flè / bèl flè pou fè ou kontan./

Natali pa di krik. Je l toujou fèmen. Kè l ap bat byen fò. Li kenbe Jilyen byen fò sou pwatrin li. Jilyen tou kenbe l byen fò, kòm si li ta vle di l pa ale. Rete ak li pou tout tan. Lè yo ansanm genlè tan an kouri pi vit. Lè youn nan bra lòt, tout bagay sou latè vin pi bèl.

Pi wo a, yon gwoup jenn ap rele byen fò. Nan mitan yo gen yon Kloun ki ap danse yon jan dwòl, li gen yon boutèy nan men l…

Pwofèt, ak Silvi fenk rantre, y al chita sou yon tab pi pre a, y ap gade. Y ap suiv…

Tout moun la nan fèt la. Sa k ap gade. Sa k ap danse. Sa k ap manje. Sa k ap pale antre yo. Sa k ap gade tousenpleman. Yo tout la.

Majistra vil Miyami an, sa a se gwo sipriz, voye delege l, mesye Giton, pote yon setifika Onè ak Merit bay Natali pou travay li fè pou yon ti kras tan li genyen nan peyi a. Men sa delege a di:
"Pou Natali Jan Jak, yon nouvo manm nan kominote a. Nou ba w diplòm sa a pou nou rekonèt valè ou ak detèminasyon ou, pou ede lòt jenn parèy ou konprann pi byen edikasyon se pi bon zam pou ouvè pòt reyisit."
Majistra vil Miyami

Lè mesye Giton, ki sòti nan yon fanmi ayisyen, li menm tou, fin li deklarasyon an, li di tout lòt jenn ak lòt moun ki la yo, yon gwo mèsi, epi li di yo pou yo kenbe flanbo a pi rèd, pi fò, pou l pa janm mouri.

Li kontinye pou l di, reyisit yon moun, se reyisit tout moun. Li di konsa, tout moun, kelkeswa kote w soti, depi w aksepte fè anpil sakrifis, w ap reyisi kanmenm. Nan lavi a pwogrè se pa yon kado. Se rezilta efò ak fòs kouray.

Li fini pou l di: "grasa Dye, lavi ap vanse. Nou pa bezwen pè"
Nannwit la fann ak bravo.
-N ap di nou tout mèsi, Giton di.

Giton ale. Moun yo kontinye ap pran plezi yo.

Nikòl fèk parèt nan fèt la ak mennaj li. Te gen kèk tan yo pat wè. Nikòl pat la. Li t al wè yon fanmi ki te malad grav nan Nouyòk.

Li te oblije pran yon ti konje nan lekòl la pou l okipe granmè li, manman papa l ki te sot tonbe nan nèj nan Nouyòk, pandan l ap mache.

## Nikòl antre nan fèt la.

Cheve l koupe byen kout. Li gen yon zanno padan ak yon pakèt koulè. Zanno yo gen fòm yon laye yo konn netwaye kafe ann Ayiti yo. Li met yon rad karabela ki desann jis nan pye l. Li mete yon sandal ak gwo volan ladan l. Rad la gen yon bèl penti peyizaj ladan l. Sou pwatrin li, yon bèl chenn annò pandye byen klere. Nikòl byen makiye. Je l klere kou solèy mwajen. Nan men dwat li gen yon bèl kado ki vlope pou Natali.

Nikòl prezante Natali bay mennaj ki rele Jèf .

-Aaa Nikòl, kibò ou te ye pitit?

-M pat la cheri

-Kibò ou te ale?

-M pat la. M te al Nouyòk, okipe grann mwen, manman papa m ki te malad trè grav.

-Ou ta di m sa machè. M ta ba w konkou pa m tou.

-M te konn trè byen ou t ap etidye anpil anpil, pou reyalize bon moman sa a. Se apre midi a m antre

eksprè pou m te vin fete ak ou. Men malerezman avyon m nan te anreta. M pat ka vin nan seremoni gradyasyon an.

-Ou te resevwa kat mwen an. M te poste l sou adrès lakay ou?

-Wi, papa m te voye l ban mwen padan m te Nouyòk la. Se poutèt sa m kouri prese prese antre pou m ka ansanm avè w. M pat vle pèdi bon moman sa a.

-Ou tande nouvèl la?

-Wi, papa ou te gentan di m tout bagay. Ou mare yo. M te di w sa.

-Di m non, Natali mande Nikol, pale m non de Jèf.

-Ou toujou bezwen konnen ou menm. Nou pa gen lontan non depi nou rankontre.

Natali prezante Jilyen, mennaj li, bay Jèf. Paske Nikòl deja konn Jilyen.

Natali ak Nikòl al chita poukont yo nan yon ti kwen bò yon po flè. Dèyè a gen yon bann zwazo k ap vole. Pi lwen, gen yon rivyè k ap koule.

Tou pre li, gen kèk kanna k ap mache dèyè manman yo. Sou tèt yon pye palmis, genyen yon bèl kolibri ki kanpe k ap gade. Kèk distans pi lwen, gen yon douzenn pan k ap flannen. Yo layite zèl yo byen laj. Enpi, nan mitan lakou a gen yon jèdo k ap monte dasann. Se kòmsi l ap suiv, enpi imite son mizik k ap jwe a. Se okès jamayiken nou te pale pi devan an k ap jwe kounye a:

/I feel hot hot hot/I feel hot hot hot…/ Mwen santi m cho cho cho/ Mwen santi m cho cho cho…/

Natali ak Nikòl rete anba yon pye kokoye, tou pre yon po flè, y ap pale. Pandan tan sa a, Jilyen ak Jèf, kanpe yon moman ap gade moun kap pase. Y ap pale tou piti. Yo sanble yo byen alèz youn ak lòt.

-Nikòl, Nikòl pitit, sa w fè ? Natali mande l ankò.

-Anyen pitit. Jan w wè a.

-Si se jan m wè a, ou anfòm piyit. Ou fè anpil bèl bagay.

-Anvan m al pi lwen, m dwe di w, Natali di Nikòl, m dwe di w m santi m fyè anpil de peyi m sòti a.

-Ou se youn nan modèl moun ki fè m santi m fyè deske m se Ayisyen.

-Mèsi machè, Natali di l, antouka m dwe di w mèsi anpil. Si m ka fè tout bagay sa yo, se gras a ou tou.

-Mèsi, men m dwe di w, Natali w ap rive trè lwen

-Mèsi Nikòl, Natali di li.

-Wi, di m non pitit. Sa w fè? Natali mande l.

-Kòm mwen di w la, granmè m te malad. Papa m ak manman m pat kab ale. Kòm se mwen ki pi gran nan fanmi an, m te oblije ale ede l. Ou konnen Wonèl, lòt ti frè papa m nan, pa serye. Li toujou ap fè vye bagay yo toujou.

-M wè, Natali reponn.

Wonèl se dènye pitit grann Nikòl ki rele madan Frank, ki manman papa Nikòl. Papa Nikòl rele Jak. Wonèl vin isit li te gen dizan daj.

Depi l te gen 13 zan konsa, li te gentan fè prizon, vòlè bagay moun. Li te menm rive kase yon bank lè l te gen ventan. Chans pou li, yo pat gentan touye l. Yo te pran l. Li te kondane a dizan prizon. Lè l lage li vin plizoumwen chanje. Men se yon pwa senkant pou tout fanmi an. Tout moun sètoblije vin pè l. Paske w pa janm konnen kisa m sye ka fè ankò. Konsa grann mwen ap viv nan yon apatman avèk yon sè papa m ki rele Edna, ki divòse, plis ak Wonèl

-Kote Edna limenm?

-Edna se enfimyè. L ap travay 24 trè sou 24. Li pa gen dòmi ni nannwit ni lajounen. Li tankou yon zonbi.

-E Wonèl?

-M fin pale ak ou deja. Pou kondisyon Wonèl limenm, li bezwen yon moun pou okipe l. M pa bezwen di w pou l ta rive okipe grann Frank.

-M konprann. Kisa k rive grann limenm?

-Grann li menm te rive fè yon"estwòk', kidonk yon "atak apopleksi", pandan l t ap mache nan lanèj nan Bouklin, Nouyòk. Li ta pra l achte manje nan makèt. Epi li tonbe nan mitan lanèj yon swa vennkat desanm.

-Kote Wonèl te ye limenm ?

-Wonèl t ap flannen nan lari Nouyòk, kite granmoun nan poukont li nan apatman an.

-Kote Edna te ye ?

Kòm mwen di w, Edna te nan travay, se enfimyè li ye. Yon travay k ap fini ak li.

-Ki laj madan Frank?

-Katrevensetan (87)

-Anpil laj.

-Si w te wè granmoun sa a, pitit mwen, anvan l te malad la, ou pata ba li swasantan (60). Men malgre sa li toujou fèm. Li toujou renmen ri. Li toujou renmen bay lodyans. Men ou konnen, se pa kou lontan.
-Wi, pale m de ou. Pale m de Jèf kounye a.
-Ou pral sezi machè.
-Poukisa?
-Li mande m marye
-What?
-Jan w tande a
-Sa w di l?
-M di l m ap reflechi.
-E lekòl la manman ?
-I don 't know. M yon ti jan"endesi' m pa konn sa pou m fè.
-Kouman, nou gentan …?
-!Yes
-Pa di m pitit!
-Wi, kisa w panse de pwopozisyon an?
-Mwen menm ou menm, m fè yon ti tann anvan m fè sa. Kouman, ou di moun lakay ou sa a?
-Non, m ponko, sa w panse?
-Mwen menm ou menm, m ta pale ak papa m ak manman m anvan.
-Men wi, m a fè sa.
Pandan y ap pale, Jèf ak Jilyen ap mache bò yon lak.

Li gentan fè inè (I nè) di-maten. Gen yon pakèt zetwal nan mitan vant syèl la.

Jilyen gen anpil pwojè ak rèv pou Natali. Li vle marye ak li lè yo fin fè kolèj yo. Men youn ladan yo ponko ap travay vrèman vre.

Jilyen gen yon ti djòb apre lekòl nan yon biwo kote yo bay asistans piblik.

Natali limenm pap travay. Paran l yo te kite l etidye pito. Se youn nan bagay ki te ede l fè gwo nòt nan lekòl.(Sa parèt yon ti jan etranj. Paske fanmi Jilyen gen plis mwayen ekonomik pase Natali, men yo kite Jilyen al travay li menm...Alòske fanmi Natali yo kite l al lekòl nètale…)

Lakou a cho kou dife. Mizik gaye. Moun ap mache. Moun ap pale. Moun ap danse. Moun ap manje.

Gen de jennjan ki pete goumen. Se de elèv ki pat byen depi kèk tan pou yon zafè byen banal. Dapre sa yo di, youn rele Seza, lòt la rele Bèna. Se yon zafè dwòl. Yon jou youn t ap manje yon sirèt, se te Seza, Bèna mande l moso, li refize. Sa w tande a, goumen te met pye. Toulède te nan katriyèm gred. Tan vin pase. Yon istwa dam vin ajoute sou sa…

Kounye a, toulède vin gran, olye pou yo ta rekonsilye, yo tonbe goumen nan mitan lasosyete.

Bèna pran Seza nan kou, li lage l atè. Foul la antoure yo ap rele: Ba li, touye l, ba li, li twò frekan.

Seza ranvèse Bèna sou do li. Toulède byen sal ak labou. Tout moun tonbe rele:
"Oke ba li, se sa."

Yon ti tan apre, gen yon sirèn ki tonbe sonnen. Se lapolis ak anbilans ki rive. Yo pran toulède, Bèna ak

Seza, mete yo nan anbilans la debra dèyè, benyen ansan.
"Se yon aksidan byen malere" Yon jenn ki te la nan fèt la, di.
"Gade lè pou de moun chwazi pou yo mare batay. Ala bagay papa! Ala grimas devan lasosyete!"
Bal la fini.

# Chapit 16

Lari a prèske blanch. Pa gen anpil moun. Pi lwen bò ayewopò a, bri anbilans la tranche kè nannwit la tikalpatikal. Nan mitan syèl la, gen yon zetwal ki sanble sa k te klere lè Natali te fenk fèt la. Yon bann zwazo ap chante yon chan ki byen tris, ki ge tou. Sa depan kouman w konprann li.

Li fè 3 zè di-maten. Yo kite fèt la pou y al lakay yo. Lè yo rive nan mitan wout la, jilyen fè yon ti kanpe machin nan. Li gade Natali dwat nan je. Li di l:

-Cheri, m kontan sa k pase jodi a.

-Ni mwen menm tou, Natali reponn.

-M gen tan koumanse ap reve. Mwen wè w deja ansanm avè m nan legliz la, devan pè a, ap fè sèman lanmou nou.

-Se vre, mwen menm tou, m wem devan lotèl la ap gade w dwat nan je, k ap di mwen bèl ti pawòl, san w pa pale.

Men w pale. Ou pale ak mwen tout tan, menm si w pa di anyen ak bouch ou. Menm si w pa pale

ditou. Pafwa m ap mande m si lavi t ap gen sans si w pat nan ekzistans mwen. Si jodi a m ka fè tout efò sa yo nan peyi a, pou ti bout tan m genyen an, se gras a ou menm tou. Ou toujou ankouraje m kwè nan tèt mwen. Ou menm ki toujou konsole m lè bagay yo sanble yo byen dwòl, mwen renmen w ou tande.
-Mwen renmen w tou Natali. Nan je w m ap gade trant mil ane nou toude gen pou nou viv ankò. Nan je w nan figi w ki di m lavi ap toujou gen anpil sans, tout tan ou nan kè m, tout tan ou nan vi m, tout tan ou nan panse m.

*/O fille des îles/quand est-ce que/tu deviendras vraiment mienne/*
*/Femme de soleil/femme des mers bleues et houleuses des caraibes/femme terrible/ qui fais palpiter mon coeur/femme d'Haiti*
*qui sais changer les couleurs du ciel et des saisons/aime-moi/oui aime-moi/*
*Oui, je t'aime, je t'adore*
*-Moi aussi, je t'adore cheri. Je suis folle de toi, jilyen.*

Epi Jilyen pran Natali nan bra li, li anbrase li byen fò, pou anpil tan. Yon ti bo ki fè kè toulède kontan. Jilyen rale Natali sou li. Kè li ap bat yon kras pi fò.Yo toulède fèmen je yo. De kè yo byen cho. Se kòmsi te gen yon bagay etranj ki pra l pase antre yo. Youn pa vle separe ak lòt. Jilyen pale ak Natali nan zorèy…

-Non cheri, ann tann lè nou marye…N ap gen twòp tan.
-Wi cheri, Jilyen reponn li, n ap gen twòp tan. Li anbrase Natali, l ale.

Twazè di- maten genten sonnen. Yon ti van fre ap soufle sou tout pyebwa ki nan lari a. Jilyen deja disparèt nan mitan nannwit la. Li pran machin li l ale. Natali antre anndan lakay li. Pèsonn moun pot ko dòmi. Yo t ap tann Natali antre. Li dezabiye l. Men dòmi ponko nan je l. Yon bann lide ap maspinen, jwe nan lespri l. L ap imajine kilè li menm ak Jilyen pra l marye. Gen yon bèl vi. Li gentan wè l nan legliz la deja, devan pè a, osnon devan pastè a ki pra l bay toulède benediksyon. Li deja wè limenm ak papa l ki pral remèt li bay Jilyen nan gran ale legliz la.
Li tonbe ri yon ti kras pifò. Manman l di l:
-Natali, kisa w genyen?
-Anyen, li reponn.
-M konprann, m te konsa tou. Lè m te gen laj ou se konsa m te ye tou.
Dòmi pran Natali.

# Chapit 17

## Pwoblèm nan fanmi an

Kamèn, madan Doktè Trepèl, pat la. Li t al an Frans a l vizite yon fanmi l ki malad. Madan Trepèl se yon Fransèz -Alman ki grandi ann Itali. Men li vin Etazini lè l te gen ventan konsa. Se nan inivèsite kote l te ye a li rankontre msye Trepèl.

Kamèn pa t janm dakò relasyon Jilyen ak Natali. Detanzantan li gen gwo diskisyon ak mari l sou kesyon sa a.

Se te yon bèl aprè-midi mwa jen. Solèy la te byen klere.  Asfalt la cho kou recho dife. Nan tout lari, timoun ap benyen nan dlo tiyo yo louvri ekspre pou sa. Moun  al nan plaj. Lekòl gentan fèmen. Se vakans. Syèl la byen ble. Anpil fanmi deside pran yon kanpo, yon ti vakans apre yo fin travay di.

Men fanmi Natali yo deside rete, kontinye travay pou ede pitit fi yo a reyalize bèl rèv li yo. Se raman yo pran yon ti vakans.

Jilyen t ap li nan bibliyotèk fanmi an. Manman l rele l vin jwenn li nan chanm lan pou l pale ak li.

-Jilyen!

-Wi manman!

-Vini m pale ou.

Jilyen depoze sou tab la " Les Frères Karamazov" yon woman yon ekriven ris ki rele Fedor Dostoïevski ekri.

-Jilyen!

-Wi?

-Depi lontan m te bezwen pale ak ou de yon bagay enpotan.

-Kisa l ye manman?

-M te toujou vle pale w de relasyon ou ak Natali.

-Kisa relasyon an genyen?

-M pa renmen l.

-M pa konprann

-M pa renmen l

-M toujou pa konprann sa w vle di

-Mwen di w m pa renmen chwa sa a ou fè a.

-M pa kwè nan laj m rive a, ou ta mande m pou chwazi pou mwen.

-M pa di w m vle chwazi pou ou. Men gen kèk reyalite ou dwe konnen sou moun ou gen pwojè fè vi w avèk li a.

-Kisa pa egzanp?

-M kwè ou konnen kote Natali sòti, nan ki fanmi ak nan ki kondisyon li fèt?

-Nan ki fanmi ak nan ki kondisyon li te fèt? Ou ka di mwen?

-Ou konnen plis pase m. Natali se yon Bòt Pipòl ki sot sou Bèlè, youn nan katye ki pi pòv nan Pòtoprens. Yon geto, kote timoun ak granmoun ap viv tankou bèt. Nan zòn Bèlè, jounen jodi a, si yon moun konn kisa ou vle, ou pa dwe menm pase bò la. Se fanm sa a ou deside ban mwen pou bèl fi? Ou malonnèt, mon chè. Pito ou te ban m yon pwazon, osnon twa bal nan kè.

- M twouve ou, ak tout respè m gen pou ou, manman, m twouve ou byen deplase w. Ou manke anpil kòm manman. Jan ou te di m talè a, m pa kwè ou plase pou chwazi pou mwen. M pa kwè se jis ditou, sa w ap di de Natali yo. Genlè ou pa konn ki moun, ki fanm ki rele Natali a?

-Non

-Ou te dwe mande m dabò anvan ou koumanse montre konpòtman rasis ou yo.

-Pa betize ak mwen!(Kamèn byen fache)

-Wi, se konpòtman rasis sa rele. Li pa gen lòt non. Se sa menm.

-Rele l jan ou vle. Konpòtman rasis ou pa. De tout fason, m pa dakò pou nan renmen ak pitit Bòt Pipòl nan peyi isit.

-Kòm mwen di w, ou pa ka kòn kimoun ki rele Natali a. Kòm ou gen prejije rasis/nazi/fachis k ap minen kabòch tèt ou deja, menm si yo fè rezònman lojik ak ou, l ap difisil pou konprann. Ou p ap janm ka konprann.

Dayè, m pa gen dwa fè okenn rezònman lojik ak ou. Ou pa plase pou moun fè ou okenn rezon. Ou se yon rasis/fachis/nazi/ ou gen sa nan san ou.

-Pa betize ak mwen ( Kamèn anraje. Li vin wouj tankou yon tomat. Li manke souflete Jilyen).
- Repete sa ou sot di a ankò!
-Wi, ou se yon nazi, yon fachis, yon rasis ki panse li se yon ras siperyè pase tout lòt yo ki gen sou latè. Ou se yon moun malad.
-M pa pèmèt ou pale ak mwen sou ton sa a. M pa fout pèmèt ou! Si m te yon rasis/nazis/fachis, m pa t ap janm marye ak papa ou, ki pi nwa pase chabon dife.
-Ou pa wè jan w ap pale. W ap fè rasis toujou. "Li pi nwa pase chabon dife". Ou pa marye ak papa m non, ki pi nwè pase chabon dife. Ou marye ak tit li genyen yo: li gen yon doktora nan Kadyoloji. Li se mèt konferans nan inivèsite pa bò isi. Chèf depatment maladi kè, nan youn nan pi gwo lopital isi. Li gen kòb tou!
-Mwen anpeche ou pale ak mwen konsa, Jilyen!
-Epi, ki lwa ki di moun ki sot nan geto pa ka fè jefò, travay di pou yo depase yo. A l lekòl, etidye di, swiv bon egzanp, bon prensip ak disiplin, pou vin yon moun serye, tout moun apresye, renmen, respekte. Ki lwa ki di sa?

Dayè, si ou gade byen, anpil moun ki fè yon diferans nan listwa limanite, se pa sa k te pi rich yo non. Se pito sa k te gen minimòm nan pou yo viv. Dayè, sa k te enterese yo, se pat byen materyèl, men, de preferans estrik minimòm nan pou yo rive siviv, ak kontribye nan devlopman limanite. Men avèk pèseverans ak vizyon, plis disiplin, yo rive grandi, fè anpil bagay pou ede lemonn.

Natali sot nan fanmi Bòt Pipòl, se vre. Men sa

pa vle di li pa ka vin yon moun tout bon, serye. Li se yon moun tout bon deja. Li byen fèt deja. Natali se fanm k ap fè m ere nan lavi m. Gade pou wè, mwen menm ak li, n ap rive lwen. Nou gen anpil rèv.

Se pat fanmi Natali ki te chwazi pou yo vin Bòt Pipòl. Se yon sitiyasyon sosyal ak ekonomik malouk ki fose yo, kouwè anpil moun, anpil sitwayen, kite peyi yo anba represyon politik ak ekonomik, ale byen lwen chache lavi. Epi, ou menm ak tout zansèt ou yo, responsab tou de sitiyasyon an. Si gragrann -papa w ak grangrann-manman w pat kolonize peyi m, li pa t ap konsa.

-M pouryen nan zafè sa a.

-Ou ladan l tou. Ou kontribye nan kolonizasyon an tou, nan yon sans osnon yon lòt.

-M entèdi w pale konsa ak mwen.

-Se vre, ou fè m fache. Natali se fanm total, kapital, ki fè m santi m se trantmil moun, lè l bò kote m. Ak li, m santi m pa gen limit. Avni m asire.

-Engra!

-Kouman?

-Kouman, ou genlè gentan bliye tout sakrifis mwen menm ak papa ou fè pou ou?

-Se pa sa m vle di.

-Se sa ou vle di. Se sa ou di menm.

-I don' t care! Jilyen reponn ( Kamèn sèvi Jilyen yon pè souflèt danble!)

Jilyen sòti malonètman nan chanm lan byen move. Li frape pòt la bow! dèyè do l !

# Chapit 18

## Rankont Doktè Trepèl ak pitit li Jilyen

Kòm nou ka rann nou kont, tansyon an monte byen wo nan fanmi an. Kamèn te fè yon bon pale ak mari l sou sa k te pase a. Natirèlman, li bay vèsyon pa li. Doktè Trepèl te konn opinyon madanm li deja sou zafè Natali ak Jilyen an. Men msye te itilize anpil diplomasi…

Papa Jilyen envite l al nan restoran pou yo ka pale alèz. Restoran an chita anba lavil Miyami.

Se yon bèl samdi aprè-midi. Solèy la yon ti jan bese. Yon bann pan, kolibri ak lòt kalite zwazo, ap chante nan jaden ki anfas la. Ki nan yon plas piblik. Kèk timoun ap monte bisiklèt, jwe foutbòl- sòkè, monte paten -a- woulèt… Pi lwen, sou kèk ban metalik, anmore ak anmorèz ap pale, bo, fè bèl rèv…

Pi wo a, an fas gwo bibliyotèk la, ki yon mize tou, yon latriye timoun ak granmoun ap mache, flannen sou twotwa a.

Gen yon gwo ekspozisyon penti ak achitekti, vant siyati liv…Anpil touris vin vizite. Nan lòt fasad bibliyotèk la, yon gwoup twa mizisyen ap jwe yon moso mizik ki byen cho. Anpil machann ap ofri moun k ap pase vin gade. Vin achte. Yo gen bijou, rad tout kalite elatriye…

Jilyen ak papa l chita sou tab ki bay sou lari a. Y ap domine tout s a k ap pase deyò a.

-Jilyen!

-Wi papa !

-M santi m tris jodi a.

-M wè sa wi, papa.

-M kwè ou konn pou kisa m envite ou jodi a?

-Pa presizeman

-E byen, kite m di ou.

-M ap tande ou, papa.

-Manman ou pale m de sa ki te pase yè a.

-Sa l di w?

-Li di m ou derespekte l. Ou fè l wont.

-Se pa vre, papa.

-M konnen ou tèlman byennelve, ou paka derespekte maman w.

-M kwè ou konn sa tou, papa. M pa janm derespekte manman m. Nou t ap diskite, tou senpleman. Kèk pawòl fò, pwofon, djanm, te pale, sou zafè relasyon m ak Natali Jan Jak.

-M konnen pozisyon manman ou sou kesyon an.

-M twouve manman m manke anpil. Li pat montre l entelijan ditou.
-M konprann tou sa, Jilyen, men gen yon bagay ou dwe remake, se manman ou liye, li gen dwa pale ak ou, ba ou konsèy sou avni w. Si l pa fè l, kiyès ki pra l fè l? N ap viv nan yon tan, kote moun fè anpil move chwa nan lavi yo.
-Genyen ki fè bon chwa tou
-M konnen. Men, sa m vle fè w konnen, Jilyen, sa pa vle di m dakò ak manman ou a sanpousan nèt-al-kole, men, m kwè te gen yon lòt fason ki pi apwopriye ou ta ka pale ak li. M santi ou t ale twò lwen, lè ou deklare, an fas li, li se yon fachis/rasis/nazi. Mo sa yo twò fò, twò deplase pou di manman ou. Sitou, lè nou konsidere kote l soti. San k ap koule nan venn li, tan li pase ap viv nan peyi kote anpil bagay te rive nan listwa mondyal… Pa bliye, li gen san alman, kote Adolf Hitler t ap fè lapli-e-le-bo-tan, Litali, kote Benito Mussolini t ap fè bèl mèvèy…ak lide ak konpòtman fachis li yo…pandan de gè mondyal yo. Ou pa di moun ki te pote ou nèf mwa nan vant bagay konsa. Manman ou te soufri anpil, lè l t ap pote ou nan vant li. L ap soufri anpil tou kounye a. Depi twa jou li pa goute dlo sèl nan bouch li. Li pa leve nan kabann. Li malad.
-Eskize m, papa, nan moman kòlè, nenpòt mo ka sot nan bouch ou.
-M ka konprann sa, Jilyen. Men ou pa dwe, menm si ou an kòlè, trete manman ou de bagay konsa. Gen mo, lè ou di moun yo, sitou lè se manman ou, osnon lòt moun ki pwòch ou, li ka difisil pou sa efase.

-M konprann sa, papa. E ou menm, di m sa ou panse, franchman de sitiyasyon an.
-Sa m pase?
-Wi. Di m sa ou panse. Pa pase pa plizyè chemen detounen, dekoupe…
-Wi. M panse ou te yon ti jan al two lwen.
-Di m sa ou panse de pozisyon manman m lan.
-M panse li t al yon ti jan twò lwen tou. An menm tan tou, li vle wè byen pou ou.
-Ou panse sa ?
-Ki fanmi, ki manman, dapre ou, ki pata renmen wè byen pou pitit yo?
-M pa konprann pozisyon pa manman m lan limenm.
-De tout fason, Jilyen, mwen menm, m konprann trè byen.
-Kisa w panse de chwa m lan? Kisa w panse de Natali?
-M panse, jiska prezan, se yon bon chwa.
-Men se yon Bot Pipòl! Manman m fè m sonje sa klèman.
-Sa sa  vle di? Sa pa vle di anyen. Papa m se te Bot Pipòl tou. Sa pa vle di anyen. Sa pa afekte m ditou. Sa pa fè m sispann moun. O kontrè! Sa te sèvi m de rezon pou m avanse plis, ak fè plis efò nan lavi.
-M wè. Epi, ou pa janm di m sa. Manman m konnen?
-Wi
-Sa l panse?
-Li pa janm di m. M panse, pou ka pa m lan, sa pa di l anyen.
-M konprann
-Kouman, Jilyen, ou gen lè gen problèm ak sa?

-Non, pa vrèman.
-Mon chè, si ou renmen mademwazèl Natali, kenbe la, avanse ak li. Grandi ak li…
-Ou panse sa seriezman?
*-Naturellement!*
-Dakò
-M pa konprann, mwen menm, dapre enfòmasyon m genyen, Natali se yon bon timoun, yon jenn demwazèl ki konn sa l vle. Si nou toulède met tèt ansanm, m kwè nou ka rive byen lwen. Chita sou orijin sosyal Natali, ak anpeche ou frekante l, m kwè se yon konpòtman malonnèt e iresponsab. Menm jan li te malonnèt ak iresponsab, lè fanmi manman ou yo, sitou manman pa li, te anpeche mwen menm ak li renmen.
-Kouman eksperyans la te ye?
-Trè negatif. Trè lèd. Li te fè nou soufri anpil o komansman. Anpeche de moun renmen a kòz yon kesyon koulè, sitiyasyon ekonomik, sosyal, osnon lòt, m kwè se yon ak kriminèl, tout moun ki wè klè, ki konprann enpòtans lanmou, dwe konbat. *Naturellement*, sa pa enpeche paran ki responsab voye je pou wè si se pa kèk vakabon, kèk move bandi pitit ou ap frakante.

Gen diferans ant karaktè yon moun ak kote l soti, ak ideyal li genyen pou l chanje kondisyon l, ede lòt yo avanse…

Mwen menm, pa egzanp, se pat yon kesyon koulè sèlman ki fè fanmi Kamèn te refize m, se te yon kesyon ekonomik tou ki te makonnen ak kesyon orijin lan. Yo te konnen trè byen m te sot nan yon fanmi pòv.

Se de rezon fondamantal sa yo, ki te fè yo anpeche Kamèn frekante m. Erezman m te jwenn yon bous pou m vin etidye Ozetazini. M rive fè chemen m...

- Ou fè yo wont, pa vre ?

-Wi, m fè yo wont.

-Ou santi ou fyè, pa vre?

-Wi, m santi m fyè anpil tou.

-Pitit mwen, kòm m te di talè a, si ou renmen Natali, m kwè ki yon moun serye, yon moun ki konn sa l vle, avanse ak li, al lekòl, etidye ansanm, travay ansanm, pwogrese ansanm, reve, aji, travay di... pou nou ka rive ansanm.

-Se rèv nou, papa. Mwen renmen Natali anpil. Epi, li renmen m tou, li renmen m anpil.

-Pitit mwen, kenbe ak li. Pwoteje tèt ou pou ka pwoteje l. Poko nan fè timoun. Pa fè m wont.

-Nou poko nan anyen.

-M konprann. M konnen ou pap fè m wont devan fanmi Natali, m kwè ki de moun ki responsab, moun ki gen anpil diyite ak disiplin nan vi yo.

-M panse sa tou. Mèsi anpil.

-Deryen, pitit mwen. Men, tande, anvan nou sot la a, anvan nou antre lakay, mwen ap di ou pou mande manman ou padon.

-Ok! M ap fè sa.

# Chapit 19

## Yon bouke mimoza ak jasmen

Doktè Trepèl fè Jilyen achte yon bèl bouke flè byen ranje ak yon bèl kat eskiz pou manman l ki kouche sou kabann depi twa jou, san manje ni bwè.

Tansyon ak tèt fè mal ap boulvèse l. Li gen yon problèm alkòl tou. Li bwè anpil. S ak sot pase a fè l bwè pi plis. Li fimen kou yon cheminen tou.

Jilyen rive lakay li ak papa l. Li frape nan pòt chanm lan. (fò m di ou tou, Jilyen gen twa frè ak de sè) Youn apre lòt, gason yo rele: Fidèl, Garçon, James, e fi yo rele: Pamela ak Patricia.

-Manman! Manman!

-Kiyès sa a, Kamèn mande?

-Se mwen menm, pitit gason ou.

-Kiyès ladan yo?

-Jilyen

-Antre!

Jilyen antre. Andan an te gen lòt frè l ak sè l yo, ki chita sou kabann lan, bò kote manman yo. Yo tout deplase lè yo wè frè yo Jilyen ap antre nan chanm lan. Jilyen mete ajenou devan manmna l pou l mande l padon, epi li remèt li flè yo ak tout kat eskiz la.

Kamèn leve Jilyen ajenou an e li pran l nan bra li, li bo l e toulède tonbe kriye…

-Mwen mande ou padon anpil, manman, pou s ak te pase a.

-Mwen mande ou padon tou, pitit mwen. Sa konn rive nan anpil fanmi. Eskize m anpil, pitit mwen. M pata swete sa rive ankò. M te pèdi tout bon sans mwen, lè m te atake ou dirèkteman nan kè ou. Eskize m si m te pale Natali mal.

-Pa gen problèm, maman, Mwen mande w padon tou. Sa pap rive ankò.

-O kontrè, m ta renmen envite Natali vin dine ak nou isi a, lòt dimanch k ap vini an.

-M ta renmen sa tou. M ta apresye sa.

-W ap envite tout fanmi Natali?

-Wi, m pa wè gen problèm nan sa.

-Ok! Parfait! M pra l enfòme Natali ak tout fanmi l.

-Fè sa rapidman.

Antretan, Kamèn ki pat byen depi twa jou, nou sonje, rele sèvant lan, madam Lorye, vin ranje kouvè. L al pran yon bon beny, abiye l byen pwòp, byen bèl. Li pra l byen manje jodi a…

# Chapit 20

## Jilyen al wè Natali pou l envite l ak tout fanmi l nan dine a

Gen yon gwo lapli k ap tonbe. Chen bwè dlo nan tou nen yo. Jilyen pa kondi twò vit, pou l pa fè aksidan. Li pra l envite Natali ak fanmi l nan dine a. Natali te nan fon somèy. Li t  ap repoze l. Li poukont li nan kay ak madan Jan, ki reveye l. Li yon ti jan delala. Kè l pa kontan. Li sòti nan salon an, vin resevwa Jilyen.
-Bonjou cheri, Jilyen di li, pandan li bo l byen fò sou bouch.
-Bonjou, cheri
-M pa konprann ou, Jilyen mande l.
-Kouman?
-M pa konprann ou. M twouve ou yon ti jan pal, blaze, jodi a.
-Ah! Gen de fwa ou dwe konsa wi. Gen de fwa bagay yo malouk wi, nan lavi.

-Kisa k malouk la ?
-Alòs, ou panse m pa konn tout sa k ap pase. Ou konnen m pa konnen tout sa manamn ou ap di sou mwen yo? "O m se pitit Bòt Pipòl, m pa anyen"
-Kimoun ki di ou bagay sa yo, Lili?
-Mon chè, m konnen. Epi, m pat kwè ou te konsa. M pat imajine ou ta ka yon move gwenn konsa. Ou te fè sanblan ou renmen m, men ou pa renmen m ditou
-Kouman ou fè di m sa a Natali?
-Wi, paske ou pa jan m di sa k ap pase. Ou pa janm di m pozisyon fanmi ou konsènan relasyon m ak ou.
-M pat wè se te yon bagay ki enpòtan.
-Wi, li te enpòtan pou mwen. M panse li enpòtan pou mwen, paske nan kilti pa nou, lè ou marye ak yon moun, ou marye ak fanmi l tou.
-M konprann byen sa ou vle di. Men m pa bezwen, nan ka ki konsènen mwen menm ak ou, m pa bezwen ni manman, ni papa m di m sa pou m fè. M pran desizyon m pou m fè vi m ak ou. Se sa k konte.

Si l ta rive pou m pati ak ou, al byen lwen, jounen jodi a, m pata p ezite fè sa. Si l ta rive pou mwen, pou m abandonnen tout fanmi m, konfò y ap ban mwen, ak tout respè la sosyete genyen pou mwen, paske papa m se gwo doktè, manman m se enjenyè nan sistèm telekominikasyon, si l ta rive, m di, pou m ta pati ak rad sou kò, al ak sèl ti Lili mwen an, byen lwen, nan ziltik, nan peyi pèdi, m ta pra l kounye a.
"Ou se pitit Bòt Pipòl". Sa a se pa problèm pou mwen. Sa pa vle di anyen.

Pou mwen, ou se pi bon fanm ki genyen sou latè. Pou mwen, ou se tout richès mwen. Gade syèl la. Gade, vin jwenn mwen, avanse ban m men ou, cheri. Ann al gade bèl zetwal k ap klere nan mitan syèl la. Yo tout klere pi fò, lè yo wè mwen menm ak ou men nan men. Kè yo tout pi kontan, lè yo wè ni mwen ni ou ap viv, ap renmen, ap chante, ap fè bèl pwomès…

Ah! M kontan anpil lè m sonje jou m te rankontre ou. M kontan anpil, lè m sonje jou m te di ou m te renmen ou, lè m te di ou m ta renmen ou vin mètrès kè m. Ou wè, m santi m ere pase tout moun ki gen sou latè.

"Je m'en fous" si tout fanmi m ta abandone m, paske m te chwazi pi bèl ak pi bon fanm ki gen soulatè ki rele Natali Jan Jak.

Gade zetwal nan syèl la. Tout limyè yo t ap tenyen, si zye ou pat ap klere. Gade yo. Si ou pat la, bò kote m, tout dlo lanmè t ap seche. Gade m, cheri. Gade m ti kè m. Gade m pi fò, gade m ankò, lavi gen plis sans ak plis koulè, lè zye ou louvri byen gran.

Vini, pwoche pi pre m. Poze tèt ou sou mwen, sou pwatrin mwen, pou tande kè m k ap bat byen fò, pou ou, pou ou sèlman. Chak fwa li bat pi fò, sa vle di m renmen ou pi plis. Chak fwa yon zetwal file, limyè zye ou envante yon lòt. Plizye lòt. Yon latriye lòt. Anbrase m, cheri.

De anmore yo dòmi youn nan bra lòt, pou yon ti bout letènite…

# Chapit 21

## Y al nan dine

Dimanch maten. Onzè. Jilyen mennen Natali ak fanmi l nan dine lakay li. Mennaj li debake ak de bèl boutèy diven bon kalite, yo te sere la, depi kèk tan. Li menm ak tout fanmi l, byen abiye pou sikonstans lan. Tout moun desann machin nan. Y al salye fanmi Jilyen. Kamèn ap abiye l toujou.

Yo ofri tout moun chita nan salon an. Ki dekore ak yon estil ansyen. Yo rele sa yon estil antik. Lorye, kwizinyè a, konn prepare manje byen. Se pwofesyon l. Se yon dezyèm madan Jan. Gen diferan pla ki sèvi sou tab la. Ayisyen ak Franse. Tab la byen gani. Byen bèl. Byen dekore.

Anndan sa l-a- manje a, gen yon aparèy ou pa wè, men ou tande son yo sèlman, k ap jwe bèl mizik klasik, Beethoven, Chopin, Bach, Mozart elatriye… Pèsonn pa di krik.

Kamèn antre, li salye tout moun. Li envite tout moun travèse a tab.

*-Mademoiselle Natalie, comment ça va?*
*-Ça va bien, merci, madame Trepèl.*
*-Je suis très heureuse de te rencontrer face- à- face, aujourd'hui.*
*-Moi aussi, madame Trepèl. De toute façon, je ne pense pas qu'il soit trop tard pour vous presenter à mes parents. Pour docteur Trepèl, ils les connaissent déjà.*
*-Mais oui, ce serait un grand plaisir pour moi, (Kamèn reponn).*
*-Voici mon père, monsieur Joseph Jean Jacques*
*-Heureux de faire votre connnaissance, madame Trepèl*
*-A moi également, monsieur Jean Jacques.*
*-Ma mère Sylvia, dit Natali*
*-Très heureuses, madame Trepèl, manman Natali reponn*
*-Mon frère Pwofèt*
*-Très flatté, madame Trepèl*
*-Et ma soeur Silvi*
*-C'est à moi de vous présenter maintenant à ma famille*
*Kamèn prezante tout pitit li yo bay fanmi Natali...*
*-Oui, Natali, qu'est-ce-que tu fais dans la vie?*
*-Je crois que Jilyen t'a tout raconté sur mon compte.*
*-Oui, c'est vrai. Mais j'ai voulu tout entendre de ta prope bouche.*
*-Je comprends, Natali reponn. Moi, je suis une fille d'Haiti. Très fière de mon origine sociale. Les circonstances ont voulu que je sois issue d'une famille*

*défavorisée qui a du quitter le pays d'une façon peu orthodoxe qui, des fois, suscite la critique de plus d'un. Mais c'est pas bien grave, puisque la valeur intrinsèque de quelqu'un ne pourrait en aucune façon être affectée du fait de sa provenace sociale ou de sa situation économique.*

*-Je vois ce que tu veux dire, mademoiselle Jean Jacques. Bien souvent, les gens se trompent en voulant croire le contraire.*

*-L'erreur est du domaine de l'homme, dit le proverbe, Natali ajoute*

*Padanstan, gen yon sispens ki blayi nan sal la. Tout moun, youn ap gade lòt, yo pè pou pa gen yon eklatman de sitiyasyon an nan sal la.*

*-Je vois, Doktè Trepèl di, il est temps maitenant de passer à table.*

*Avant de commencer à manger, trinquons nos verres en l'honneur des familles Trepèl et Jean Jacques.*

*Tout moun leve vè yo*, Doktè Trepèl kontinye:

*-Au nom de l'amour et du bonheur, de la joie et l' union entre ces deux familles, nous disons merci et que Dieu nous garde et nous protège!*

Tasyon an yon ti jan chanje apre entèvansyon Doktè Trepèl lan. Tout moun manje ak anpil apeti. Sèl bri ou tande, se bri ajantri k ap karese asyèt yo… Yo fin manje. Madan Lorye vin desèvi tab la.

Madan Trepèl ak mari li, plis, manman ak papa Natali, antre nan chanm a l pale. Yo fè yon bon tan…

Yo remèsye fanmi Natali poutèt yo te aksepte envitasyon an. Yo retounen lakay yo ak anpil kè kontan.

# Chapit 22

Pami tout inivèsite ki te ekri l pou ofri l bous pou l al etidye, Natali te chwazi youn ki nan Miyami, pou l ka pi pre paran l yo. Jilyen, mennaj li, al nan inivèsite a tou. Natali chwazi syans Edikasyon kòm profesyon. Li ta renmen vin pwofesè pou l ka aprann timoun li ak ekri.

Tout fanmi Natali yo deside ede l ak inivèsite a. Paske, nan peyi isit sitou, ki pa peyi Natali, sa ki enpotan, se kisa l vle fè ak vi l. Epi sa vin ranfòse ak èd paran l yo deside ba li. Paske Edikasyon, kelkeswa sa yon moun ka di, se youn nan pi bon kle ki kapab ouvri tout pòt. Sitou lè w sòti nan fanmi osnon yon peyi pòv. Natali te rann li kont de sa byen bonè.
Se pa bò isit sèlman, men depi ann Ayiti. Tant Nini te aprann li konprann sa vit vit!

# Chapit 23

## Tant Nini ap vini

San Natali pat konnen, manman l ak papa l te gentan fè demach pou Tant Nini te antre vin nan seremoni gradyasyon li. Men li te jwenn viza a twò ta. Gradyasyon te gentan fin fèt, jiskaske Natali pra l nan inivèsite. Men li deside vin kanmenm pase yon ti tan ak yo nan Miyami. Men Natali pakonn  tout bagay sa yo. Yo te vle fè l yon sipriz.

Dimanch uitè. Telefòn sonnen. Se Tant Nini ki rele pou di l ap antre Miyami lendi pwochen vè dizè konsa, nan vòl American AirLines. Natali vrèman etone. Sezi. Paske li pat janm okouran de nouvèl sa a.

-Papa, pou kisa w pat fè m konn sa? Pou kisa w pat di m Tant Nini t ap vini? (Li di sa ak anpil tristès ak emosyon nan vwa l)

-Non cheri. Nou te vle fè w yon sipriz.

-Wi, men nou manke fè m fè emosyon.

-Nou konprann sa, cheri, papal l Jozèf di l.

-Se pou te di m sa. Konsa m ta gentan fè preparasyon pou Tant Nini.
M t ap achte tout bèl bagay pou li.
-Ou ka toujou achte bèl bagay pou li, Natou. Ou ka toujou prepare pou li, Jozèf di l.
-Antouka, m byen kontan nou fè demach pou Tant Nini antre isi. M te toujou genyen l la, kache nan yon ti kwen nan kè m. Li te toujou la, ap pale ak mwen lè tout moun pa la, osnon lè tout moun ap dòmi nan mitan nannwit.
-Nou konn sa Natali, manman l Ivèt di l. Nou konnen w renmen Tant Nini anpil. Nou konn sa. Men ou konnen, li pap ka rete pou anpil tan non.
-M konn sa manman, m konnen bagay yo tèlman vin difisil kounye a. Men n a wè sa n a fè

Se vre. Natali renmen Tant Nini anpil. Menm si l pat di pèsonn sak t ap pase nan kè l pandan peryòd gradyasyon an, li te gen Tant Nini nan lespri l. Lè l te monte sou senn nan al reklame pri yo te ofri l yo, san l pat fè okenn bri, li te di se gras ak Tant Nini ki fè l ka jwi tout privilèj sa yo. Se gras ak Tant Nini ki fè l ka jwenn tout lonè ak respè sa yo. Tant Nini te aprann li renmen bèl bagay. Li te ede l renmen etid ak lòt bagay ki ede moun reyisi nan lavi. Lè Natali te antre Miyami nan nouvo sistèm lekòl la, ki fèt nan yon lòt lang ki pa lang pa l, li pat gen twòp pwoblèm. Li te gen pou l transfere konesans yo sèlman nan lang sa a. Kòm nou konnen deja, pagen pèsonn moun ki antre lekòl kòm yon panye vid. Yo antre nan lekòl ak eksperyans yo te fè nan lavi a. Natali te koumanse etidye lang angle

depi ann Ayiti, nan Enstiti Ayisyano-Ameriken. Li te vin ak konesans nan tèt li. Plis eksperyans li te fè chak jou nan peyi l, Ayiti. Se te ak etònman lòt ti kondisip li yo te wè efò l te fè pou yon ti bout tan l te antre isi... Nan yon peyi kote prèske tout moun pakonn ekzistans lòt moun, li vin rive fè zanmi ak anpil elèv, pwofesè ak direktè lekòl.

Se konsa, lè yon moun konn sa w vle, ou ka rive lwen. Nan yon peyi kote moun pa fè yo ak tout moun, Natali vin rive fè anpil zanmi. San konte sa k sot nan lòt lekòl pou yo vin fè konesans ak li. Osnon pou l eksplike yo leson ak devwa.

Pandan ti bout tan Natali gen bò isi a, li gentan etidye sistèm nan ak prensip moun k ap viv ladan l. Li gentan wè ak konprann nan peyi isi tout koukou klere pou je w.

Youn nan zanmi l yo te fè yon bèl ekspreryans. Eksperyans sa a yo ta pra l make l pou tout vi l. Li remake tou moun konnen egzistans lòt moun, lè gen gwo katastwòf. Ou gen dwa ap viv nan menm "bilding" ak yon pakèt moun, ou pa konn non pèsonn ladan yo. Zanmi an te di l li t ap viv pandan senkan (5 an) nan menm “bilding” ak yon bann moun. Li pa t janm konn non pèsonn moun nan bilding nan. Pami moun sa yo, gen yon dam ki ta p viv nan yon apatman sou kote l la ki te pèdi papa l, pèsonn nan bilding nan pat konnen. Paske pèsonn pat gen tan pou bagay konsa. Tout moun se al travay, antre vin dòmi pou rekòmanse menm jan an demen maten…

Kidonk nan antèman an te gen twa moun, dam nan, yon pitit li ak mari l. Se yon wont sa …

Yon gwo siklonn te vin eklate nan menm vil sa a. Anpil kay te kraze. Anpil moun te mouri. Lòt ki te sove, pèdi kay yo ak tout sa k te ladan l. Televizyon, frijidè, machin- a -lave, telefòn, mèb…tout al bwa chat! Lè tout bagay, tout richès ale nan dlo ak gwo van siklonn, tout moun kounye a, ap chache byen ak tout moun. Ap chache konn non tout lòt moun ki chita bò kote yo, nan mitan ma labou ak pil fatra. Lè sa a, estasyon radyo ak televizyon ap pale de solidarite ak tèt ansanm. Youn ede lòt…

Epi, lè siklonn fini, lè gwo van fin soufle. Lè tout moun koumanse bliye move moman ak doulè - konprès - kafe - anmè, yo pa sonje te gen vwazen ak zanmi. Tout moun antre nan nwit kè yo, nan fè nwa egoyis yo.

## Y al chache Tant Nini nan ayewopò

Lendi maten setè (7 tè). Tout moun leve pou dejene. Yo pra l chache Tant Nini nan ayewopò Miyami. Pèsonn pa al nan travay. Yo fè menm jan yo te fè lè Natali t ap antre sot ann Ayiti a.

Tout moun, koumanse sou frè Natali, Pwofèt, sè li, Silvi, papa l Jozèf, manman l, Ivèt te deja pre.

Paske timoun yo pat janm konn Tant Nini vrèman. Yo te konn wè l nan foto sèlman. M pa bezwen di w pou Natali, li menm, se yon lanmè lajwa k ap koule nan mitan kè l. Si Ivèt te pote l nan vant pandan nèf (9 mwa), Tant Nini tou, nan fason pa l, te pote l nan vant li tou depi l te gen si mwa (6), pou rive nan laj 17 tan ( disètan). Li gen anpil afeksyon pou li. Yo al chache Tant Nini nan menm ti otobis ki te al chache Natali a. Yo pat tann anpil. Apre kèk minit konsa, Tant Nini te deja sot deyò. Li pat gen anpil bagaj nan men l. Yon sèl manman valiz ki chaje ak kado, plis lòt bagay li pote pou moun yo.

Tant Nini pa wo. Li pa kout non plis. Li gen tay mwayèn. Li mens, nwa, li gen yon koup afwo nan tèt li. Li byen elegan. Kokèt. Yon bèl wòb koulè ble. Ki yon tijan kole sou kò l. Li gen yon chal koulè pal sou kou l ak zèpo

l li. Li pot yon soulye nwa talon byen fen, byen wo. L ap mache kèp! kèp!kèp! sou twotwa ayewopò a. Li pot yon linèt doktè preskri l, ki gen koulè bren, ki ale ak koulè l ak fòm figi l.

Anpil moun nan ayewopò a ap gade Natali k ap mache…

-Bonjou Tant Nini, Natali di l ( Natali plonje nan kou Tant Nini ak anpil kontantman)

*-Bonjour cherie. J'ai beaucoup entendu parler de toi. Même les journaux d'Haiti font un bruit énorme autour de ton nom. ( Lè Natali ak Nini rankontre, se franse yo pale).*

*-C'est vrai ?*

*-Bien sûr cherie, tu fais l'honneur de la famille*
*-Merci Tant Nini.*
-Bonjou Jozèf, bonjou Ivèt. *Bonjour tout le monde*
Tout moun reponn "Bonjou Tant Nini"
Menm tan sa a, Tant Nini montre Natali yon nimewo jounal "Le Nouvelliste" li pote pou li sot Ayiti, yon nimewo jounal ki pale de pwogrè l ap fè nan lekòl pa bò isi. Li montre l tou yon lòt nimewo jounal "Haiti en Marche" ki pale de menm bagay la tou.
Tant Nini anbrase Natali byen fò.
*-Je suis contente de toi chérie!*
-Merci Tant Nini, Natali reponn.

Tant Nini ak Ivèt gen menm manman ak menm papa. Men toulède te mouri nan yon aksidan machin. Tant Nini te gen dizan (10 zan) e Ivèt te gen katran (4 tran) lè sa te pase. De sè manman yo te pran youn, Kris ak Selya. Se sa ki fè chak gen yon fòmasyon ak yon elevasyon diferan. Kris te pran Tant Nini ki te voye l al lekòl Elie Dubois, li te kontinye nan Lise, epi li te kontinye ak fakilte dedwa ann Ayiti, pandan l t ap fè lekòl li menm tou. Se konsa l te rive bay Natali yon bon edikasyon byen solid. Selya te pran Ivèt. Ivèt pat rive limenm twò lwen lekòl. Li fè sizyèm segondè sèlman, epi li te vin ansent pou mennaj li Jozèf. Li pat ka kontinye ak lekòl la. Tant Selya te voye l al aprann kouti kay yon zanmi l nan katye a. Se konsa sa te ye nan tan lontan ann Ayiti. E kounye a tou m sipoze?

La, li te degaje l jiskaske Jozèf vin pre pou l te marye ak li...

Men Tant Nini li menm pat janm marye. Lè l te lekòl Elie Dubois, li te gen yon mennaj li te renmen ak li pandan katran konsa ki te deside al marye ak yon lòt moun. Depi lè sa a, li te tèlman degoute, li pat janm renmen ak pèson ankò.

Tant Nini te dedye vi l pito nan edikasyon tèt pa li, ak elevasyon Natali.

Tant Nini te pase anpil pòs enpotan nan peyi a: Li te direktris Lekòl Piblik Ajantin Bèlgad. Asistan Direktris Lise Jenn Fi, direktris Konsèy Aksyon Femininn. Li reprezante peyi Dayiti deja nan plizyè delegasyon nan Amerik Latin, Etazini, Lewòp ak Karayib yo. Li te vin Miyami deja yon sèl fwa pou l te patisipe nan yon seminè, lè li te fenk diplome nan fakilte dedwa.

## Tant Nini rive lakay

L ap pale Natali de lavni. Li ta renmen Natali al an Frans pito. Men Natali ak lòt fanmi l yo konvenk Tant Nini. Li deja jwenn yon bous pou l al etidye nan inivèsite isi. Men anndan kè li, li ta renmen Natali al etidye ann Ewòp pito. Nan Sòbòn. Se te toujou rèv pa li, pou l te fè sa pou tèt pa li. Men li pat gen chans sa a. Se pousa li ta renmen Natali reyalize l pou li.
-Se te toujou rèv mwen pou m wè Natali te al an Frans, Tant Nini di, pou l al etidye literati, petèt pou l ta gen yon doktora nan domèn

nan. -M konprann sa, Tant Nini, Natali reponn, men pa gen anyen nou ka fè kont sa.
-Te gen yon bagay nou te ka fè kont sa, Tant Nini reponn.
-Kisa, Natali mande l?
-Pa vin isi a, Ozetazini di tou.
Natali rete byen tris, san l padi anyen. E tout lòt manm fanmi an tou rete la, san yo pa di krik.
Yon ti tan fin pase, manman Natali di:
-Enben, si w pat dakò Melani, se pou te fè demach pa w voye Natali pati al an Frans.
-M ta ka fè sa tou wi, si nou pat twò cho devan bann nan.

Pèsonn pa di anyen. Yon silans plonje sou tout kay la. Tant Nini pa twò kontan repons Ivèt ba li a. Genlè li pra l anvan lè. Li pap rete twòp twòp ak yo. Yo sèvi manje sou tab la. Tout moun reyini ansanm. Yon moun pa bezwen gwo save pou konprann ak santi moun yo pa alèz ditou ditou ak Tant Nini. Diferans enstriksyon yo vin parèt klè kou dlo sous. Akòz de sa, Tant Nini pat janm wè lavi a ak lavni menm jan ak sè li. Tant Nini, malgre difikilte tout kalite li te rankontre, li pat janm vle kite peyi Dayiti vin viv lòtbò dlo. Li te toujou vle rete la, nan peyi l.
-Nou kontan wè w anpil, Tant Nini, Jozèf, di l.
-Mwen kontan wè w tou, Tant Nini reponn li. Mwen menm tou m kontan wè w, li repete. M kontan wè nou tout. M wè n ap degaje nou, n ap travay. Anpil pwogrè. M ka konprann tou lavi pat fasil pou nou ditou, lè nou te fèk koumanse.

-Se vre, Jozèf reponn li. Se vre, m te voye di w sa. Nou pa bezwen pale de vwayaj la kouman l te ye. Ou deja konnen tout bagay. Men pou nou derape nan peyi a, bagay la pat fasil pou nou ditou. Nou te oblije fè tout kalite travay. Bale ak ranje kabann nan otèl. Lave asyèt nan restoran, leve gwo bwat lou, vann sandwich ak soda nan ayewopò, lave twalèt ak jete fatra. Resevwa ak anpil kouraj tout kalite imilyasyon ak malonnèt nan men yon bann patekwè. Men nou te rive siviv.

Anfen, bagay yo pat fasil ditou…

Pandan tan sa a, moun yo kontinye manje, padan y ap pale antre yo.

Tant Nini pa pale twòp. Li pito rete tande moun yo. Anndan kè l gen yon ti doulè. Men li kontan kanmenm paske l wè Natali fè anpil efò. Anpil travay pou l rive la. Non sèlman li rive fonksyone korèkteman nan lang angle, ki yon lang etranje pou li, men tou li rive pase sou tout moun nan pwomosyon l yo. Li fè dis sou dis pou tout matyè. Se kòm si se yon mirak sa !

Tant Nini ap reflechi sou tout bagay sa yo. E sa ba li plis anvi pou l viv plis tan toujou.

Ni papa Natali, ni manman l, ni frè l ak sè l, tout kontan anpil pou yo wè li ap pwogrese konsa, evolye nan peyi a. Kounye a tout moun fin manje, madan Jan vin desèvi ( fò m di nou madan Jan te nan menm lise ak Tant Nini. Youn te kontan wè lòt)

-Mèsi anpil pou manje a ou te prepare pou nou an, Jozèf di madan Jan.

-Deryen Pè Jo, madan Jan reponn li.

Tout moun di madan Jan mèsi tou.

# Chapit 24

Li fè setè di swa deja. Anpil limyè klere lakou kay la. Tant Nini debarase manman valiz li te pot sot Ayiti a, ki chaje ak liv Natali te kite nan bibliyotèk lakay li. Si nou konte byen, n ap jwenn san (100) liv konsa. Anpil pyès klasik fransè: Fab Lafontèn, Liv Jan Rasin, Pyè Kònèy, Voltè, Molyè, Paskal, Dekat, Jan Jak Wouso, Maki de Sad…

Pou lòt syèk yo, li genyen Viktò Igo, Alfons de Lamatin, Chato Briyan, Alfrèd de Misè, Jan de Lamenè, Onore De Balzak, Gistav Flobè…

Pou ekriven ayisyen yo, li pote tout Istwa Literati Ayisyèn yo, Frè R. Bewou ak Pradèl Ponpilis ekri. Twa kopi (3) Gouvènè La Wouze Jak Woumen (m pa konn poukisa li pote tout sa). De (2) tòm Konpè Jeneral Solèy. Yon kopi *Rires et Pleurs* Ozval Diran. Yon tòm Powèm Patriyotik Masiyon Kwakou. De (2) kopi *Ainsi parla l'Oncle Jean Price- Mars*. Tout koleksyon woman Fènan Ibè yo ak Jan Batis Sineyas, Frederik Maslen, Jòj Silven, Alsibyad Ponmerak, Alsibyad Fleribatye… Yon bwat chaje ak papye ekri. Se yon seri powèm ak istwa kout Natali te koumanse

ekri lè l te lekòl kay mè yo. Yon lòt pake chaje ak woman foto " NOUS DEUX". Yon lòt boure ak nòt lekòl. Tout sa se yon seri dokiman li te kite dèyè nan yon gwo bifèt kay Tant Nini. Tant Nini pote tou yon sache chaje ak chokola, sa yo te konn vann nan depo Okap nan tan lontan yo nan ri Des Seza nan Pòtoprens. Li pote dis (10) gwo pope ak tout rad yo pou Natali. Natali sonje youn ladan yo trè byen. Se Magali. Premye pope Tant Nini te achte pou li. Lè sa a, li te gen ennen ( I nan) sèlman. Li te konn jwe ak li. Fè l danse. Ba l manje. Gen yon lòt ankò ki rele Cécile. Sa a li menm, li te renmen l nèt! Tant Nini te achte l pou li lè l te gen senkan (5 kan). Li te fè yon bèl ti fèt pou li. Anpil zanmi lekòl, sètadi kondisip li yo, te vini nan fèt la tou.

## Tout moun kontan

Natali te rete la san fè bri. Tant Nini tou te rete la tou san l pa di yon mo. Lè Natali pran Cécile, youn nan pope yo, li kenbe l ap fè l danse, kèk gout dlo koule nan je l. Tant Nini pran Natali, li anbrase l. - M pap janm bliye tan sa a Natali, kote w te piti. Ou te bèl. Ou te janti. Ou te pi bèl pase tout lòt timoun nan katye a. Ou te konn tande tout sa m te konn di w.

Se kay lòt moun m te konn wè timoun ap fè kolè, osnon frape pye sou granmoun.
-Fò w di tou, ou pat janm nan jwèt ak mwen, ou pat banm dwa sa a non plis.
-A pitit, m pat gen lechwa. M pat ka fè otreman. Si m te kite w glise, ale menm jan ak lòt yo, ou pa janm fè tout pwogrè sa yo. Dayè ou t ap tou fini menm jan ak tout lòt yo fini. KRAKE!!!
-Se vre. Ou gen rezon.

Tant Nini bay Natali tout komisyon li te pot pou li yo. Kounye a li rele lòt moun nan kay la pou l ba yo pa yo.

Pandan toulède te nan gran salon ki rele Florida Room nan, lòt manm fanmi an rete nan yon lòt salon resepsyon, kote ki gen televizyon, mèb ak lòt bagay ankò. Yo te bay Natali ak Tant Nini yon ti libète pou yo pale antre yo. Yo sanse fin pale kounye a. Yo rele manman, papa ak lòt moun yo vini reklame kado pa yo. de malèt ranpli. Ra kou. Fèy. Tout kalite fèy. Ave. Langichat. Wongawout. Dèyè do. Kachiman. Chadèk. Papay. Twazòmfò… Green kafenòl. Poud amidon. Poud kafe. Sandal pou tout moun.
Tout kè kontan.
Tant Nini vin pase twa jou sèlman…
Kounye a li minwi. Tout moun al dòmi.

# Chapit 25

## Tant Nini ap retounen Ayiti

Tant Nini trè satisfè de ti tan l te pase ak lafanmi nan Miyami. Menm si yo pat two dakò nèt sou tout bagay. Moun pa toujou bezwen dakò nètalkole sou tout bagay touttan. Sa ki pi bon an se rive nan yon antant ki ka satisfè plizoumwen tout moun san pagen ni move pawòl, ni gwo mo deplase ki di. Tout moun te rive dakò sou yon pwen: Fòmasyon ak elevasyon Natali. Avni li dwe asire. E tout lafanmi deside ede l, ba l lebra pou ede l.

-Ou pa wè avni w deja trase tout dwat devan w pitit. Ivèt, manman l di l.

Kou,man , Tant Nini mande l?

-Se vre, avni Natali trase tou dwat nan pla men l.

-Esplike w, Tant Nini ensiste.

-Yon bon zanmi nou, yon pèsonaj ki rele Tant Oda te deja di m sa, padan nou te al fè yon ti vakans nan Nouyòk.
-Sa l te di menm, m ta renmen konnen an detay.
-Li te di m avni Natali trase dwat devan l. L ap etidye, travay byen lekòl, jwenn yon bon travay, marye ak yon moun ki renmen l e li renmen anpil tou.
-M ta swete sa.
-Sa deja ekri.
-M ta kontan sa.

## Ya l kondi Tant Nini nan ayewopò

Pat gen anpil moun ki te al kondi Tant Nini. Nan bis ki te ak chache Natali a, lè l te vin Miyami an, Tant Nini te monte. Natali deja konn kondi. Li gen lisans. Gen Ivèt,ak Jozèf sèlamn. Yo te gentan achte kado pou tant Nini. Li antre Potòprens ak 4 (kat) valiz byen chaje. Byen boure ak komisyon diferan kalite ak kategori.

Yo te fè yon ti rete ak Tant Nini padan yon ti tan, jiskaske avyon te derape. Vole nan syèl la.
-Mèsi anpil pou tout sa w fè pou mwen Tant Nini.
-Deryen Natali mache. O kontrè m santi m flate anpil, lè m wè m rive fè yon bagay enpòtan pou yon moun m renmen anpil kòm si li te sòti anndan zantray pa mwen.

Pandan Tant Nini ap pale konsa, yo toulède ap fè yon ti kriye ansanm, youn nan bra lòt.

Pòt vwa ayewopò a anonse pou tou pasaje ki pral ann Ayiti yo anbake nan avyon an. Tant Nini antre anba pòt elektwonik la. L ale, apre li fin fè yon ti ba de lwen pou tout lòt moun yo.

# Chapit 26

## Natali koumanse inivèsite

Jan nou te di pi devan an, Natali te chwazi bous pou etidye l Syans Edikasyon. Nan yon gwo inivèsite nan Miyami. Jilyen, mennaj li, te jwenn bous li menm, pou l al etidye jounalis nan menm inivèsite a. Toulède resevwa yon bous konplè, sètadi, non sèlman leta ap peye tout kou yo, men tou y ap ba yo liv ak lòt materyèl y ap bezwen pandan pasaj yo nan enstitisyon an. Lekòl la tèlman gwo, li kouwè yon ti vil nan peyi Dayiti.

Gen anpil bilding, kay byen wo nan lakou a. Chak kay wo sa yo reprezante yon depatman. Gen etidyan ki sot nan tout peyi sou latè ka p etidye nan sant sa a. Natali santi l yon ti jan etranj. Men lè l sonje sa Tant Oda te di manman l nan, li santi l yon ti jan an sekirite.

Nan lakou a, gen moun diferan koulè ak tout kalite abiman. Senk jennjan, twa fi ak de gason ap

mache pye atè, do touni. Tèt yo pagen cheve. Nan men yo chak gen yon ti nounous epi yo chak ap fimen sigarèt. Gen de ladan yo, yon fi ak yon gason, ki tonbe bo nan lakou inivèsite a.

## Natali ap reflechi.

Natali tonbe ap reflechi sou tout sa Tant Oda te di manman l Ivèt la sou kesyon avni li. "Lavni m trase tou dwat devan m". Sa sa vle di vreman? Si vi m trase tou dwat devan m, eske sa ta vle di pou m chita rete ap gade bèl zwazo k ap vole nan syèl? Si vi m deja tou trase, eske sa ta vle di pou m chita chak jou Bondye mete jou ap gade nyaj nan mitan syèl la k ap kouri youn dèyè lòt?"
"M vle koumanse ak lekòl la. M ponkon konn sa k ap tann mwen.

M ponko konnen si m pra l briye osnon si m pra l echwe, Natali kontinye ap entèwoje tèt li?"

Natali ap tann kou an koumanse. Pandanstan li chita sou yon ti ban ki fèt an siman devan sal klas la. Epi l ap gade ti machin li te gen kò pri a. Se yon ti machin preske tou nèf ki pra l ede l etidye, paske nan peyi isit, gen yon machin se pa yon liks, men yon nesesite. Li chita anfas machin nan, l ap gade l. Li renmen l. Se pwemye machin li genyen nan vi l. Yon ti machin koulè ble. Pandan l ap gade ti machin nan konsa, Jilyen vin parèt.

-Aaa cheri! Sa fè kèk tan m t ap chache w.
-M konnen sa, cheri. Se pat fòt mwen. Te gen yon gwo anbouteyaj sou wout la, sou ekspres wè a. Sou wout US1 nan
-Vin bo m non, cheri, Natali di Jilyen
-Piout…! (Jilyen bo Natali.)
-Vini cheri pou m sere w nan bra m. Fè m santi w bò kote m!
Se vre, sa fè kèk jou Natali pat wè Jilyen . Yo te pale nan telefòn sèlman ak e-mail.
-Cheri, pou kisa ou pat vle prezante m bay Tant Nini ?
-Se pa fòt mwen cheri. M pat konprann ki reyaksyon li t ap genyen si m te fè sa.
-Men, kilè w ap prezante m bali menm ?
-Lè lè a rive cheri, m a fè sa.
-Alòs, ou prezante m bay manman w ak papa w, plis frè w ak sè w, ou pa vle prezante m bay Tant Nini.
-Se vre. Men moun sa yo pa Tant Nini.
-Kouman?
-Paske m pa abitye ak yo two p twop.
-Sa sa vle di?
-Sa vle di "*emotionnellemen*t" m pa gen prèske twòp atachman ak yo.
-Ou gen lè pa konn sa w ap di, Natali.
-Aaa cheri, ban m yon ti chans, m santi m yon ti kras delala jodi a.
M pa konn sa m ap di.
-M konprann. Men kilè w ap prezante m bay Tant Nini menm, mwen di w.
-Anvan nou marye, Jilou ( se yon ti non jwèt li bali pou

l kalme l, lè l fache. Lè konsa li lolo l nèt). M a envite l vin nan maryaj la. Osnon n a al pèsonèlman anvan nou marye.
-M pa konprann.
-Cheri, pa fè le difisil (ak anpil emosyon). Epi, ou pat prezante m bay manman...
Jilyen anbrase Natali byen fò sou bouch. Li pa fè okenn kòmantè.

Natali pat vle Tant Nini te gen yon move reyaksyon devan Jilyen. Paske l sonje lè l te gen premye mennaj li ann Ayiti, kisa Tant Nini te fè lè l te vin aprann msye te yon mètdam, yon pa serye, yon gwo mantè, yon nèg ki te gen tout kapital la pou li, (eske se te vre?) yon bon maten, pandan msye te vin wè Natali, Tant Nini te rale chèz anba deyè l. Depi lè sa a, Natali pat janm frekante moun konsa ònkò. Depi lè sa a, evenman an rete make nan memwa l ak yon kreyon ki paka efase. Natali sonje menm lè a te gen yon Tap Tap ki t ap pase devan kay la. Yon Tap Tap ki te rele : JE CROIS EN TOI, MON DIEU. Paske tout Tap Tap ann Ayiti gen yon enskripsyon sou yo. Yon panse kèlkonk. Se sa k fè orijinalite yo tou.

Natali rete apiye nan bra Jilyen pandan l ap sonje Tap Tap sa a kite pase devan lakay li, lè Tant nini te chase mennaj li devan pòt la. Depi lè sa a, li pat janm tande pale de li ankò.

Natali sonje Tant Nini apre li te fin chase msye lakay li, li te fè yon pale ak li.
-"Tande Natali, m ap ba w pwòp ekzanp pa m. Apre mwen menm ak manman w te fin pèdi manman nou ak

papa nou, se gras ak de sè, ki donk, de matant nou, ki te elve nou, fè edikasyon nou. Epi menm, malgre m gen yon preparasyon akademik, m pa rive reyisi "*sentimentalement*". m pa rive fè vi m ak fòme yon fwaye. Yon jennonm m te renmen anpil e ki te fè m kwè nan tout kalite bèl istwa ak bèl kont Bouki ak Malis, te al jwenn yon lòt fi li te renmen plis pase m e ki te gen anpil lajan. L al marye ak li. Epi, sa sa vle di rete renmen ak yon moun pandan tout vi w, si l ap kite w l ale jwenn yon lòt li renmen plis pase w? E tout pawòl sa yo Tant Nini te di m jou sa a, pandan bis Tap Tap JE CROIS EN TOI, MON DIEU a" t ap pase devan lakay nou."

-Se te tout istwa vi Tant Nini li te rakonte m jou sa a. Se te tout istwa pase l ak tout sa l te anvi reyalize ak vi pa li li te rakonte m jou sa a.

-Epi, lotre jou, lè nou t ap manje ansanm sou menm tab la, Tant Nini te raple m sa l te di m menm jou swa sa a."

Tant Nini te toujou vle Natali etidye literati an Frans, nan Sòbòn, youn nan pi gwo inivèsite ki ekziste nan lemonn. Fanmi Natali yo pat konprann. Men Natali li menm te konprann Tant Nini, paske li pat janm gen pitit li menm ki sot nan pwòp trip ak zantray li. Li te toujou swete Natali reyalize rèv li yo pou li donk Natali te vin rive, kòm nou konnen deja, pati nan peyi Etazini, aprann yon lòt lang. Antre nan yon lòt kilti. Viv lòt abitid. Obsève lòt prensip. Konprann lòt konpòtman… li te rive konprann Tant Nini menm jan l rive konprann manman l ak papa l.

-Kisa w ap panse cheri, Jilyen mande Natali?
-Anyen cheri, Natali reponn.

Yon konlonn pan ak zwa byen banda, ak zèl yo layite byen laj, ap pase youn dèyè lòt. Sou kote gòch kote yo kanpe a, yon pakèt ti toutrèl ap vole sou tout pye bwa yo. Etidyan yo koumanse antre nan sal klas yo. Kou pra l koumanse.

-M ale cheri, Jilyen di Natali.
-Babay cheri, n a wè pita, Natali reponn Jilyen.

# Chapit 27

## Anndan klas la

Jodi a se lendi. Li fè sizè apre- midi. Se premye kou Natali ap suiv. Sal la boure ak moun tout koulè. Tout kategori moun li te wè nan lakou a te reprezante. Pwofesè a, msye Bovanzo Damianini, koumanse yon kou pedagoji.

Doktè Damianini se yon Italyen-Ameriken ki pitit yon ansyen militè italyen, ki te vin Etazini pandan epòk premye gè mondyal, ak yon anglo-amerikèn.

Dapre sa pwofesè Damianini di, lè yo te fèk vini, yo te tabli yo nan Òlando, Florida. E Pwofesè a limenm, te travèsè vin nan Miyami, lè l te fin fè doktora li nan syans l ap anseye a. Menm si msye konn syans la trè byen, men li tèlman pale de tèt li, kou a vin yon ti jan lasan. Men sa Natali vin fè, se sa l vin okipe. L ap swiv. L ap pran not. Sou kote l la, li rankontra ak yon lòt etidyan ayisyen ki te nan menm lise ak li. Non elèv sa a se Manouchka. Manouchka se te yon elèv ki

te trè briyan tou. Men li pat rive jwenn okenn bous detid limenm. Li pat fè twò gwo mwayenn jeneral pou fen pwogwam nan.

Men menm jan ak Natali, li deside aprann syans edikasyon pou l ka al fè pwofesè menm jan ak Natali.

Rezon ki fè toulède chwazi al fè pwofesè, se a koz de yon pwofesè yo te rankontre nan lise kote yo te ye a, ki te enspire yo anpil bèl lide. Pwofesè sa a te rele madam Agata Mòlens ki te fè ESOL pou yo. ESOL se yon abreje ann angle ki vle di ANGLE POU MOUN KI PALE LòT LANG, kidon k moun angle se pa lang manman yo ak papa yo. Madam Agata Mòlens fèt nan peyi Kiba ak yon manman Kibèn e yon papa ameriken blan. Pwofesè Agata tèlman bon ak ti moun yo, yo rele li Madam Santa Klaus, ki vle di Madan Tonton Nwèl nan lang angle. Li te tèlman bon ak yo, pat gen yon timoun ki te sot nan peyi l, swa ann Ayiti, kiba, Nikaragwa, Venezyela, Kolonbi osnon lòt, ki pase nan men

Madan Agata ki pa kon li angle, ekri angle korèkteman. Lè desanm rive, madam Agata toujou gen yon ti kado pou chak moun. Piti kou l ye. Ak madan Mòlens, pèsonn nan elèv li pa janm grangou.

Natali gen anpil respè pou pwofesèe Mòlens. Lè l te feè sot Ayiti, se te youn nan moun ki te ede l konprann pi byen, non sèlman lang angle, men tou sistèm lekòl pa bò isi. Ak diferan pwoblèm ak difikilte li ta kapab rankontre.

Pwofesè Mòlens konn rete byen ta nan lekòl la yo, pou ede yo nan fè devwa ak etidye leson (pa Natali sèlman).

Pandan Natali ap swiv kou, ekspoze, pwofesè Damianini an, li retounen byen lwen ann aryè. Kèk ane nan vi li pou l konprann pi byen sak te fè l chwazi etidye edikasyon kòm syans pou l fè yon karyè nan vi pa li, olye medsin osnon lòt…

Dapre li, transmèt sa ou aprann bay lòt yo se youn nan pi bon sèvis yon sitwayen ka rann peyi l. E te gen yon moman ki te rive nan vi li, li te jwenn tèlman presyon nan men fanmi l pou l te edidye la medsin, toujou pou yo jwenn satisfaksyon yo pat kapab bay pwòp tèt pa yo, pou l te vin yon doktè pou la sosyete ka respekte yo, ba yo ochan tout kote yo pase. Men pou Natali, gen diferan fason ou ka ede peyi w. Aprann moun sou ban lekòl se youn ladan yo...
Moun ki te make l anpil tou se te Tant Nini.

Sa konn rive nan yon fanmi, nan plizyè fanmi, ann Ayiti ak nan lòt peyi, kote paran konn bay pitit anpil presyon pou yo apran pwofesyon yo pa renmen. Kèk timoun konn rive chwazi sa k fè yo plezi pito, menm si paran yo pa kontan.

Tant Nini te fè sa byen klè pou nou deja (M kwè ou sonje sa lekte?) li ta vle pou Natali al etidye nan peyi Lafrans, nan inivèsite La Sòbòn, kote li pat gen chans pou l ale li menm. Men lè li wè volonte l pat pase, li te yon ti jan pat twò kontan. Men, alafen, li te oblije vin dakò.

## Natali pa "absan"

Menm si Natali ap sonje yon ti moso nan pase li, sa pa vle di li absan nan klas pwofesè Bovenzo a. L ap suiv trè byen. Ak anpil atansyon. L ap pran nòt, ekri tout ti detay li remake. Li rive note menm jès pwofesè a. Men sa pa anpeche l fè yon ti konparezon nan yon lòt ti kwen nan memwa li ak lòt pwofesè ki te pase nan vi Natali. Pli presizeman madam Agata Mòlens nou konnen deja.

Kou a fini kounye a. Doktè Bovenzo bay yon lis liv, yon bibliyografi pou al li nan bibliyotèk. Nou sonje li te deja enskri nan yon bibliyotèk bò lakay li. Men gen kèk liv li pap ka jwenn la. Se nan bibliyotèk inivèsite a menm pou l al jwenn yo dirèkteman. Liv sou pedagoji yo.

Demen l ap vin pi bonè pou l ka al chache liv sa yo.

# Chapit 28

## Natali ak Jilyen ap prepare gradyasyon yo nan inivèsite a.

San yo pa rann yo kont, katran (4 tran) gentan pase sou yo. Jilyen ak Natali te mare senti yo ansanm byen fò pou yo etidye. Yo rete kèk kou pou yo pran pou yo boukle pwogram nan. Jilyen te gentan jwenn yon pozisyon nan youn nan pi gwo jounal ki pi popilè nan Miyami, kòm korektè ak tradiktè. Pandanstan li jwenn yo ofri l yon lòt travay tou nan yon estasyon televizyon, kote l ap koumanse danble lè l fin diplome nan inivèsite a. Yo ba l yon lèt ki asire l deja.
Pou Natali, li deja jwenn yon plas kòm pwofesè nan Lise kote l te etidye a. Se li y ap tann. Li pra l ranplase madam Agata Mòlens ki pra l pran pansyon li. Tout demach yo gentan koumanse nan biwo Elevasyon Nasyonal bò isi. Se yon kesyon de tan ki rete l.

# Chapit 29

Jozèf reprann tout aktivite l san pwoblèm. Men doktè te ba l kèk enstriksyon, jan nou konnen an, pou l swiv. Li swiv yo. Jozèf sot lwen. Si l pat pran sa pi bonè, sa ta pi grav. Li pa gen anpil laj pase sa. Li gen 60 tan sèlman (swasanntan).

Men depi maladi sa a manke frape l ate a, li deside bay Pwofèt ak Silvi plis resposablite nan aktivite taksi li yo. Fò n di tou li gentan gen karant (40) taksi ki rele l chè-mèt-chè-mè-très.

Tout taksi sa yo nan komès. Se yon ti endistri li genyen. Li travay anpil pou sa. Ivèt toujou gen komès pa l la tou. Met sou sa. Nan chòp sa a, li vann tout kalite machandiz.

Y ap degaje yo ase byen.

Kidonk, Jozèf reprann li ase byen.

# Chapit 30

*Miyami, Florida*
*Out 19...*

*Tant Nini,*

*Si m pa twonpe m, sa fè plizyè lèt m ekri w, Tant Nini, depi m antre nan peyi a.*

*Kòm ou konnen deja, santiman m genyen pou ou, pèsonn moun soulatè pap ka retire yo nan kè m.*

*M ap redi w ankò, santiman m gen pou ou, pèsonn moun sou latè pa ka retire l nan kè m pou ou. Ti vwayaj ou te fè nan Miyami an, sa pra l gen katran ( 4 tran) deja, te fè m kontan anpil, e jiskaprezan, li kite yon gwo swaf nan gòj mwen...M te yon ti jan tris tou. Tant Nini, se konsa m te santi m lè w te ale a. m te vle w rete ak mwen.*

*M ekri w jodi a pou m di w nan de mwa konsa m pra l diplome kòm pwofesè nan peyi Etazini. Se preparasyon k ap fèt pou moman sa a. M kwè se ap yon gwo bagay. Prèske menm jan lè m te diplome nan Lise a.*

*Yon lòt nouvèl. Imedyatman m fin gradye, mwen men m ak Jilyen, mennaj mwen, nou pra l marye. E se ou menm k ap batize maryaj la. Manman m ak papa m te di m pou m te pran kontak ak ou pèsonèlman. M te pran responsablite m. Ou te toujou aprann mwen pran resposablite m nan lavi a.*

*Depi dènye vwayaj ou a, sa te la deja. Men m pat vle di w sa. M te twouve l te twò bonè. M pat vle touye poul la nan ze li. Epi m pat santi m te pre tou pou m te pale ak ou de sa.*

*M te vle tann pito, pou m te fè "d'une pierre deux coups"*

*Pitit ou Natali*

# Chapit 31

## Natali ak Jilyen al nan plaj

Dimanch maten. 10 zè ( dizè). Jilyen vin chache Natali pou y al benyen nan plaj nan Miyami Bich.

Nan lari a, yon solèy cho kou lanfè ap kankannen kò tout moun. Se premye fwa li fè cho konsa, dapre espesyalis nan zafè meteyo.

Natali ak Jilyen abiye toudeblan ak bout chòt, ti mayo byen lejè. Plis tenis blan byen plat ak ba blan. Ak kaskèt koulè blan tou.

Yo pote yon gwo tèmòs chaje ak glas plis kola. Yon lòt ti sak-a-men genyen sandwich ak poul griye, Natali te prepare pou sikonstans la. Yo pote tou yon aparèy radyo potatif pou fè mizik.

Gen yon distans ven (20) minit konsa ki separe kay yo ak plaj la.

Plaj la chaje ak moun. Anpil ladan yo koumanse benyen deja. Gen lòt ki deside rete arebò lanmè a ap koze, fè bèl rèv.

Sou kote bò dwat la, sou yon gwo teren byen plat, vèt ak gazon, yon gwoup jenn gason ak jenn fi ap monte kap tout koulè ki rive byen wo nan syèl la.
Pi pre plaj la, yon bann ti zwazo ap kouri youn dèyè lòt. Youn ap jwe ak lòt. Youn ap mache dèyè lòt.

Toujou tou pre plaj la, yon gwoup anmore ak anmorèz ap pale. Youn tou pre lòt. Bò kote yo, yon ventènn timoun konsa, ti fi kou ti gason mele, ap jwe woulawoup, mab, kat twasèt, domino ak marèl.

Nan mitan syèl la, gen yon gwo chato ki parèt kanpe byen drèt. Sou kote l gen yon elefan gri fonse, mele ak yon woz pal ki sanbla l ap manje yon bagay, men m pa konn sa l ye. Yon ti tan pase, ni chato, ni elefan, mare batay ak pakèt kap yo anlè a.
Fòk nou ta wè bagay sa a…

Natali ak Jilyen tonbe gade espektak sa a. Tout lòt moun yo tonbe gade. Je tout moun fikse nan syèl la. Se kòm si ou ta di se yon "Kouri" nan peyi Dayiti.

Yon ti moman pase. Tout moun reprann aktivite yo.Natali ak Jilyen ouvè yon dra, plis yon ti tant yo te pote eksprè pou sa. Yo koumanse manje ak bwè. Soda yo te pote yo gentan byen glase. Byen frape. Pa gen kouwè yon soda byen glase lè solèy la byen cho.!… Natali mete kostim de ben li. Yon kostim koulè ble syèl tou nèf. Ki pran fòm kò Natali. Ki sanble yon bèl tanbou. Natali konn mache. Li byen elegan. Byen kokèt. Byen banda. Lè l ap mache pye l

ap karese sab plaj la. Ki blan kou lèt. Tout moun tonbe gade limenm ak Jilyen.

Jilyen mete yon kostim de ben tou koulè ble syèl menm jan ak Natali. Jilyen pa ni twò wo ni twò kout. Li gen pwatrin byen bonbe. Lòt jenn fi ap gade l k ap pase. Anpil moun ap admire jenn anmore yo. Yo plonje nan lanmè a tchouboum! Fò n di tou toulède konn naje trè byen.

Jilyen ak Natali ap naje sou do nan lanmè a. Fè laplanch. Jilyen pote Natali sou de bra li. Menm jan w ta kenbe yon ti bebe. Natali ap balanse nan men l. Sou dlo a. Y ap bat lobe. Lavi a bèl pou de moun ki renmen. Tout bon. De moun ki gen anpil rèv…

Jilyen anbrase Natali byen fò nan lanmè a. Anlè a, nan syèl la, solèy la koumanse bese. Yon bann nyaj koumanse ap parèt tèt yo. Fwa sa a yo pi plis. Se kòm si yo te gen kèk kont pou yo regle ak latè…

-M pa konn pou ki sa cheri. Depi m ak ou, se kòm si lavi pap janm fini. Se kòm si nou te la pou tout tan, Jilyen di Natali.

-Wi, se pou tout tan cheri, Natali reponn Jilyen. Lavi pap janm fini pou moun ki renmen. Ki adore youn lòt.

-M konn sa cheri, Jilyen reponn Natali. M konn sa tout bon. Avè w lavi ap toujou bèl. Lavi ap toujou gen gou siwo myèl. Gade m, cheri
dwat nan je. Gade m tanpri, gade m.

-E pa je m nan je w cheri, Natali reponn Jilyen. Lè m gade w twòp dwat nan je, m santi m yon ti jan jennen. M santi m yon ti jan…

-Fèmen je w non cheri, Jilyen di Natali ankò pou youn ka wè lòt pi byen ak je kè nou.
-Se vre cheri? Natali mande Jilyen.
-Wi cheri, se vre, Jilyen di Natali. M renmen w pi plis lè m imajine w. Lè m kreye w, ba w yon fòm, yon lòt fòm nan tèt mwen, nan imajinasyon m.
-M konprann cheri, Natali reponn. Men sa pa vle di m pa egziste kòm moun pou ou. Natali di li.
-Non cheri. Okontrè, Jilyen reponn. *Tu sais Natali, Jilyen di, tu sais, je t'aime, je t'adore.*
-*Je t'adore aussi chéri*, Natali reponn.
-*Veux-tu chérie*, Jilyen mande Natali?
-*Quoi chéri*, Natali mande l pou l yon ti kras jennen Jilyen? ( Vwa
Jilyen vin fèb. Se a pèn si w ka tande l.)
-Ann tann cheri, Natali siplye Jilyen. Ann tann. Nan de mwa n ap marye…
-Ok! Oke ( Jilyen ap tranble nan tout kò li) Ok dakò ( Jilyen yon ti jan fache)
-*Sois pas fâche cheri*, Natali di Jilyen.
-Non, non non, okontrè m pa fache. Okontrè.

Menm si Jilyen di li pa fache, men lò w gade l, ou santi l pa kontan. Li pa twò alèz. Yo toulède sot nan dlo a. Solèy la gentan byen ba. Yon bon ti van byen fre ap soufle. Natali ak Jilyen retounen anba tant la ki gentan byen fre a kòz chanjman tanperati a. Yo retire kostim de ben an sou yo deja, anvan yo te antre anba tant la. Yo mete teni toudeblan ki te sou yo maten an.

Yo fè yon ti lonje kò yo pandan radyo a ap jwe yon bèl ti mizik. Dòmi pran yo anba tant la. Pandan tan sa a, lòt moun yo kontinye ap benyen. Men kèk ladan yo koumanse deplase al lakay yo. Ti moun yo tou, ki t ap jwe mab, kat, marèl ak moute kap yo, ap dòmi. Men gen kèk ladan yo ki gentan retounen lakay yo.
Pliske trant minit gentan pase. Li fè sizè diswa. Natali ak Jilyen manje yon chadèk ak de bèl sandwich. Chak bwè yon soda byen glase. Yo byen kore.
Yo defèt tant la, mete tout zafè yo anndan machin nan. Jilyen bo Natali epi l di li:
-Mèsi cheri pou jounen an.
-Mèsi anpil tou cheri, Natali reponn Jilyen.
Yo monte nan machin nan. Jilyen al kondi Natali retounen lakay li.

# Fanmi Natali ap prepare gradyasyon l ak maryaj li avèk Jilyen.

Jan nou te prevwa a, fanmi Natali ak fanmi Jilyen depanse pou prepare gradyasyon pitit yo. Chak fanmi bò kote pa yo.

Men manman ak papa Natali deja prepare maryaj ak gradyasyon pitit pa yo an menm tan. Prèske tout ekonomi Jozèf ak Ivèt te genyen yo depanse l nan

de gwo evenman sa yo. Men tou yo deja achte yon kay pou Natali. Se yon sipriz y ap fè toulède.

# Chapit 32

## Nan lakou inivèsite a

Lakou inivèsite a mi ak etidyan k ap diplome. Dapre sa prezidan inivèsite a di nan diskou l la, gen pliske 10 mil etidyan k ap diplome. Gen yon bann ak yon pakèt disiplin: Lamedsin- Dwa- Sosyoloji-Jounalis-Lang- Atizay *(l'Art)* Sikoloji-Sikyatri-Syans Matematik-Syans Sosyal-Dantis-Doktè Je-Enfimyè-Syans Fizik-Fizik Nikleyè-Literati-Filozofi-Syans konpitè-Agwonomi...

Tout fanmi yo te ale asiste gwo evenman sa a. Nan mitan lakou inivèsite a, yon solèy cho kou dife, ap kankannen po tèt tout moun. Seremoni an koumanse byen lontan. Yo preske kouvri tout kategori yo. Tout disiplin yo. Yo koumanse ak diplòm Syans ak Syans Sosyal...

Yo rele Natali kounye a. Li abiye byen pwòp ak sou rad li yon tòj byen long koulè nwa, plis "kepi" espesyal yo mete nan okazyon sa yo nan tèt li.

Natali, yon lòt fwa ankò, mare yo. Li diplome ak yon gwo mansyon. Nan langaj bò isi yo rele sa"Koum lawoude". Li pran 10 sou 10 pou tout matyè. Jilyen tou fè 10 sou 10 pou tout matyè tou.

-"Se ak anpil kè kontan ak respè, medam, madmwazèl mesye, m ap rele monte sou senn nan etidyan, de bon etidyan, ki fè valè drapo peyi kote yo soti a. M vle pale de madmwazèl Natali Jan Jak ak mesye Jilyen Trepèl. Onon tout pouvwa kominote inivèsite a ak lete bò isit ban mwen, m ap remèt de etidyan sa yo, premyèman Natali Jan Jak, diplòm pou l ekzèse metye pwofesè nan vil la. Epi m ap remèt diplòm Syans Kominikasyon ak Jounalis bay Jilyen Trepèl. Diplòm sa a ba l dwa pou l enfòme, edike …kominote a.

Epi, onon prezidan Etazini an, m ap remèt nou anvlòp sa a, pou nou remèsi nou pou efò nou fè pou pase ak anpil siksè pwogram inivètise a, ki pat toujou fasil." Menm jan sa te fèt katran (4 tran) anvan, tout moun te leve kanpe pou bat bravo pou Natali ak Jilyen.

Seremoni gradyasyon an fini. Tout moun retounen lakay yo. Natali ak Jilyen monte nan limouzin blan tout fanmi an ( fanmi Jan Jak ak Trepèl) te lwe espesyalman pou okazyon an. Yo pral selebre ansanm bon moman sa a.

# Chapit 33

## Tant Nini ekri Natali

Sa fè deja de (2) jou depi Natali ak Jilyen resevwa lisans yo nan inivèsite a.
Natali te chita ap gade televizyon lè faktè a vin depoze lèt nan bwat la. Pami tout lèt yo, gen youn Tant Nini ekri l. Li ouvri l. Men s al di:

*Pòtoprens, Ayiti*
*6 Jiyè*

*Pitit mwen Natali,*

*Se ak yon kè k ap bat anpil m ekri w jodi a. Paske m santi m kontan anpil. Epi m yon ti jan tris tou. M santi m kontan. Paske youn nan moun m pi renmen sou latè pra l diplome. Epi l pra l marye tou swit apre. M santi m kontan pou sa.*

*M santi m tris tou, paske m kapab vini nan gradyasyon an. Men m a p vin pou maryaj la. Kanmenm. M kontan w pou sa. Bèl nègès...*

*Kou m te fin resevwa lèt ou a m te al legliz Pèpetyèl Sekou, al priye Manman Notre Dam pou bon nouvèl sa a m sot resevwa a. M te al devan legliz Sen Jozèf tou al bay pòv kafe ak pen...*
*M kontan anpil pou ou.*

*Rad maryaj la se mwen k ap koud li pou ou (Pa bliye, m konn koud byen. Depi lontan m te fè w pwomès la. Ou pot ko manm gentan fè Sètifika Detid Primè)*
*Yo te tèlman kontan, zwazo yo t ap chante, mache dèyè m...*

*M te rete kanpe. Pale ak yo. Ba yo nouvèl. Gen youn, yon bèl ti toutrèl ki konn non w, ki te gade m anpil, epi li te vin chita sou mwen. Sou tèt mwen. Pou m te di yon bèl ti pwezi pou li. Pou ou. Li te konprann mwen. Pliske li te chante. M te mete yon moso twal nan zèl li. M te ekri non w sou li.*

*Gen yon bagay m pat janm di w. M ap di w li jodi a. Depi w te pati a, m pat janm ouvè pòt dèyè a. Ou sonje. Se la ou te renmen chita leswa, lè w fin etidye lè wa p repoze w, fèmen zye w anvan w al dòmi. Ou sonje?*

*Epi, yè swa, m te deside ouvè pòt la, deplase dodin ou konn chita a. M te retire televizyon ki te la a. Se premye fwa, depi 7 tan, m te louvri pòt sa a.*

*M te di: anfen, pitit mwen an chape! Sove! Epi Sa ou Vle, chen ou te renmen anpil la, te vin nan pye m, tonbe jape. Li t ap mande pou ou. Chak jou. Sitou leswa. Anvan n dòmi.*

*Lè konsa li vin anba pye m. Jwe ak ke li. M te di l non w tou. Li te konprann. Pliske li te jape. Ap!Ap!Ap! sa vle di li renmen w toujou.*

*M deja achte twal pou m fè rad maryaj la. M ap fè gato tou. Prepare founiti yo pou mwen.*

*Ou mèt di Jozèf ak Ivèt sa. M fè rezèvasyon deja. M ap rantre semènn pwochèn.*
*M swete w bòn chans ak anpil siksè.*
*A très bientôt,*

*Tant Nini*
*Manman Nini ki renmen w anpil.*

*PS: M kwè Jilyen byen tonbe. Li fè yon bon chwa.*

# Chapit 34

Tout fanmi reyini. Natali paka sispann ri. Kè l tèlman kontan. Lè l fin li lèt la poukont li, li al li l kounye a bay la fanmi. Tout antre vin chita. Nan "Florida room nan", pou Natali li lèt la pou yo. Tout moun kontan. Byen kontan. Sa fè dezyèm fwa Jozèf fè yon gwo ekla ri depi l sot lopital la. Tout moun ret bouch fèmen, je louvri, pou tande sa Tant Nini voye di Natali. Yo pa di krik. Ou rive menm tande mouch k ap vole nan mitan sal la.

Dèyè, nan mitan lakou a, zwazo ki te vin chante pou li yo, lè l te fenk sot Ayiti a, retounen yon lòt fwa ankò. Y ap chante yon bèl ti chante pou li:
/Natali/ Natali! Fè yon ti souri/ Fè yon ti souri/kolibri/Kolibri k ap fè bri/ Bèl ti bri/Pou fè n ri/Natali/Natali/ Fè yon ti souri/Fè yon ti souri./Natali/
Lòt moun yo tou tande bèl ti chante a. Yo renmen l.
Yon ti tan pase, Natali fè yon ti rete. Li fini li lèt la. Tout moun satisfè. Tout moun kontan.
Ivèt, manman l, mande l:
-Natali, eske w gentan pran dat maryaj la deja?

-Mwen menm ak Jilyen, nou t al wè pè a, li di nou mwa pwochen. Kikonk samdi 28 Out.

-Erezman, nou te gentan, mwen menm ak papa w, fè prepasyon yo deja.

-Se vre, Natali mande manman l?

-Wi se vre. Kounye a se kat envitasyon nou rete sèlman.

-Antouka, nou pa bezwen fè okenn gagòt ak gwo lobo. Nou ta renmen fè yon maryaj byen senp. San tralala. Ni gwo kout tanbou.

-Kisa w konn nan sa ou menm, Ivèt di Natali. Se pa ti moun ou ye?

-Antouka, antouka, Natali reponn, m pa ta renmen yon twò gwo lobo.

-Sa a se zafè pa w. Alòs, kisa w konprann, pitit fi nou ap marye, ou
ta vle sa pase konsa, Ivèt mande l?

-Antouka, m pa konnen mwen menm, Natali di l.

-Ou prepare kat envitasyon yo?

-Non, Natali reponn.

-Sa w ap tann, manman l mande l?

-M pra l prepare tèks la kounye a.

# Chapit 35

Tout kat envitasyon gentan bay. Yo envite mil moun konsa. Tant Nini gentan vini sot Ayiti.

Depi twa jou (3 jou). Jan l te di a, li pote rad maryaj Natali. Li achte founiti pou l prepare gato yo. Maryaj la pra l selebre nan yon legliz nan zòn Sidwès Miyami.

Natali pi bèl pase lalin ak solèy. Rad Tant Nini fè pou Natali a vo plis pase sa k koute milyon ven nan magazen. Rad la blan, ak yon bèl trenn byen long deye l. Li gen yon bèl kouwònn nan tèt li. Yon bèl vwal sòti sou tèt li, rive tonbe sou de zèpòl li. Figi l byen makiye ak yon koulè ki fè l byen. Zye l ap klere kouwè se te yon bann zetwal ki te sot nan syèl pou vin dòmi sou pòpye l. Dan l blanch kou yon bon jan kokoye ole peyi Dayiti-Toma. Tant Nini bay Natali yon kwafi La Sirènn Dyaman. Li pote de bèl gan byen blan. Talon kikit li dekore ak vlou, epi kèk grenn pèl koulè blan. L ap mache kèp! Kèp! Kèp! Li gen kontwòl demach li. Li pote yon bèl bouke flè.

Jilyen pote yon toksedo nwa ki byen tonbe sou li, ak yon chemiz blan, bouton annò dizwi kara, nan

pwanyè l. Cheve l byen fèt ak yon tyas byen koupe. Li mete yon pè soulye mak 'Flosheim" li achte espesyalman pou sikonstans lan. Li mete yon bèl pe chosèt koulè nwa.

Jilyen, menm jan ak Natali, konn mache…li gen yon bouke flè tou bò kote gòch pwatrin li.

Yon liy machin ap defile youn dèyè lòt, ak gwo klakson pete tande. Nan mitan yo, gen ven kat limounzin tou nèf ki pote marye yo ak manm pwòch fanmi an. Moun kanpe sou de ran ap gade.

Yo detache yon gwoup vennsenk (25) ajan polis ak tout motosiklèt pou vin bay sekirite. Fòk nou di tou Doktè Trepèl gen anpil relasyon nan vil la. Natali ak Jilyen chita nan legliz la.( papa Natali te deja pote l remèt bay Jilyen) Piano legliz la deja fin jwe mizik tradisyonèl yo jwe nan maryaj.

Legliz la boure ak kretyen vivan. Pa gen plas pou kenbe moun. Anpil ladan yo oblije ret deyò. Paske pagen ban vid.

Seremoni an prèke fini. Pè a mande jenn marye yo :

"Madmwazèl Natali, eske w aksepte mesye Jilyen pou…

M sye Jilyen, eske w aksepte mademwazèl Natali pou…Kounye a pè a mande pou youn anbrase lòt. Epi li envite yo pou met bag la nan dwèt yo.

Seremoni fini.

# Chapit 36

Resepsyon maryaj la fèt nan yon gwo sal ki kenbe plis ke 3 mil moun. Pi gwo atis nan vil la te vin jwe, chante, danse, di powèm, jwe teyat pou Natali ak Jilyen.

Parenn nan, Doktè Trepèl, papa Jilyen, ak marenn nan Tant Nini, te fè de bèl diskou.

Men diskou Tant Nini an:

"Mesdames, mesdemoiselles et messieurs…

M pa konn ki mo m ta enplwaye pou m di nou kouman m santi m jodi a. Paske pitit mwen Natali ap marye. Bravo…"

Diskou Doktè Trepèl

" Mesdames…

"Lè yon paran ap viv nan peyi isit, ou wè pitit ou chawazi chemen lekòl ak chemen disiplin ak bon prensip, li dwe kontan, e di granmèt la yon gwo mèsi. Mezanmi, nou menm ki la a aswè a ak mwen, ma p di nou m se yon moun rich. Paske pitit gason m Jilyen, fè yon bon chwa. Li pa fè m wont. E li pap fè m wont devan Natali non plis….'

Tout foul la tonbe bat bravo. Li leve kanpe pou l salye doktè Trepèl ak Tant Nini pou bèl pawòl sa yo. Li te vè twa zè (3 zè) di maten konsa lè resepsyon an te fini. Tout moun al lakay yo. Natali ak Jilyen al fè :"Lune de miel" nan Naso Baamas.

# Chapit 37

Youn nan taksi papa Natali yo vin depoze l ak tout mari li devan pòt la. Jenn marye yo byen kontan. Lè w gade figi yo, ou santi youn renmen lòt tout -bon-vre. Toulède met yon teni byen lejè. Bout pantalon, mayo, tenis ak ti kaskèt nan tèt.
Jezèf rele Jilyen sou kote pou y a l pale pawòl gason.
-Kouman sa pase, pitit gason m?
-*Ah mes compliments*!, papi Jozèf. *Ah*! ou pa jwenn sa souvan, Jilyen reponn!.
-Pa remèsi m sèlman. Remèsi Tant Nini ak Ivèt.
-Wi papi Jozèf, ou gen rezon.
Pandan tan sa a, Natali ap pale byen dousman ak Tant Nini avèk Ivèt. Yo toutwa byen kontan. Y ap ri. Y ap bay Natali kèk konsèy.
Jozèf remèt Jilyen yon anvlòp ki gen di mil dola. Jilyen louvri l. Li di:
-A papi ou pa bezwen fè tout bagay sa a apre w fin fè tout depans sa yo pou maryaj la.
-Non pitit gason m, sa a se kado tout fanmi an. Apre maryaj, nou konnen sityasyon an konn toujou difisil.
Jilyen anbrase Jozèf bo figi, li di l:

-Mèsi papi. Mèsi anpil.
-Deryen pitit mwen
Pandan tan sa a, Natali limenm kontinye pale nan lòt kwen an ak manman l, plis Tant Nini. Ivèt remèt li yon anvlop ki gen kle  yon kay yo achte pou yo.
Natali byen etone, byen sezi, li di manman l
-Kisa sa a ye?
-Ou pa wè sa l ye, Ivèt mande l?.
-Wi, yon anvlòp ki gen kle ladan l.
-Eben se kle kay nou wi
-Kouman? -Mwen menm ak papa w achte yon kay pou ou ak mari w. Nan Fòt Lodèdel. Li gen 3 chanm a kouche ak 2 twalèt, plis pisin. Li tou
meble.
-Se vre manman?
-Wi pitit mwen.
Natali tonbe ponpe nan tout kay la. L al bo papa l, manman l ak Tant Nini. Epi la l kote Jilyen, li di l
-Cheri, men kle nou
-Ebyen men yon chèk 10 mil dola papi bannou
-Ah nou gen gwo lo a!
-Wi nou gen gwo lo a.
Youn anbrase lòt.
“Mèsi, mesi anpil”. Toulède di ansanm.
-Deryen, tout lafanmi repete.
-Ke Bondye beni nou. Ede nou viv nan lanmou, nan kè poze, nan
respè youn pou lòt, Tant Nini di yo.

-Mèsi Natali reponn. N a wè pita pou m vin pran zafè m yo nan kay la.
-Babay ti cheri m yo, yo di Natali ak Jilyen.

Yo toulède monte nan youn nan taksi Jozèf yo ki t ap tann yo deyò a. Jilyen te deja jwenn lèt pou l koumanse travay nan estasyon televizyon an semenn pwochèn. E Natali ap koumanse fè lekòl nan lise kote l te ye a. L ap koumanse nan kèk jou.
Yo pra l koumanse vi yo.

Lamandou, Jakmèl, Ayiti
Madi 7 Jiyè, 1998



Lochard Noel fèt Pòtoprens, Ayiti 28 Out 1955. Depi lane 1982 li ap viv nan peyi Etazini. Li se pwofesè lekòl, epi ekriven-powèt.

NATALI se istwa tout Ayisyen ki te oblije kite Ayiti, peyi yo, pou yo vin viv Ozetazini. Anpil nan yo gen yon rèv, yo vle travay pou bay rèv la fòm, ba rèv la sans pou transfòme l an reyalite.

NATALI se istwa yon ti emigre Ayisyen ki soti nan yon fanmi "Boat People" ki vin Ozetazini ak pòch li vid men ak tèt li plen pwojè, ak kè li plen espwa ak detèminasyon. Se espwa ak detèminasyon sa yo ki pral ede l travè se epi ranvèse tout baryè… kèlkeswa koulè, kèlkeswa fòm baryè sa yo te ka pran.

Educa Vision Inc. se yon mezon-dedisyon ki pibliye liv ki konekte ak Ayisyen.

EDUCA VISION Inc.
7550 NW 47th Avenue
Coconut Creek, FL 33073
954 725-0701
Www.educavision.com

ISBN: 1-58432-147-4
Catalog: B157